naha waħdenija jew mwarba; segretezza.

Private—privat, m'hux għal publicu; mwarrab; ta wieħed waħdu; suldat (semplici); *in private*, bil quiet; m'hux għal publicu.

Privateer—bastiment mercantil etc jew tal privat, bis-setgha iżda mil gvern li jista jagħmel prejjeż u jattacċa bastimenti tal għadu; tarma bastimenti *privateers*.

Privation—privazioni; ċaħda.

Privative—ċaħħâd; li iċaħħad

Privet - isem ta ħaxixa (pianta) li tħaddar dejjem.

Privilege—privileġġ; tati; taghmel privileġġ; tiddivrenzia.

Privity—sigriet; ħaġa li għandha tinżamm moħbija; informazioni, tgħarifha (ta ħaġa li irid icun jaf ħadd jeħor bħalec ucoll); *privities*, is-sigrieti.

Privy—lochi, ħarrajja; gagazziera; privat, sigriet; bil moħbi.

Privy council—il cunsill tar-Re.

Privy seal—is-sigill tar-Re.

Prize — għati, premiu; sandar, priża; tgħożż; tistma ferm; iggib tajjeb; *who won the first prize?*, min rebaħ (ħadu) l-ewwel premiu?; *I prize this book more than ten pounds*, nistma (ngħożż) dan il ctieb actar milli chiecu chienu għaxar liri, *prize money*, sehem (flus) ta priża li jaghmel bastiment; *prize winner*, dac li jeħu il premiu; *prize fighter*, min jissara fil pubblicu ghal premiu.

Pro—għal, favur ta; *pro and con*, favur u contra.

Proa—xorta ta bastiment (cajjic) żgħir tal kluħ tac-Cinisi.

Proaulion — vestibulu, porticu, daħla cbira ta dar.

Probability — probabilità; li ħaġa tista tcun.

Probable—probabbli; li jista icun; actarx.

Probably—actarx.

Probang—specill; biċċa baliena bi sponża fit-tarf ghal l-esaminar tal griežem.

Probate - turi u tapprova testment; copia ufficiali ta testment bl-approvazioni legali magħha; *probate duty*, taxxa fuk il proprietà li titħalla f'testment.

Probation—prova; tiġrib; novizziat; *he has been employed on probation for one year*, impiegawh bi prova għal sena; *probation robe*, libsa tan-novizziat (li jilbsu in-novizzi).

Probational }
Probationary } tal prova, tat-tiġrib.
Probative }

Probator—esaminatur.

Probatory—li iservi għal prova; tal prova, tat-tiġrib.

Probe—specill; strument tat-tobba li bih ikisu il feriti; tkis jew tesamina ferita.

Probity—tiubija; tieba; onestà.

Problem — problema; mistoksija għat-tifsir.

Problematical—tal problemi.

Problematize—tagħmel (tippropo-ni) problemi.

Proboscidian } annimal (li iradda)
Probocidate } bil propoxxide jew tromba bħal ta ljunfant.

Proboscis } propoxxide; tromba ta
Proboscides } ljunfant

Procacious — petulanti, haj, fuk ruħu, mkareb

Procardium—il ħofra ta li stoncu.

Procatarxis—il causa li tcun minn kabel ta marda.

Procedendo digriet li bih causa li tcun appuntata għal krati ta Isfel tigi ippuntata għal krati ta fuk (mil krati tal Magistrati għal krati ta li Mħalfin).

Procedure—procedura; mgiba.

Proceed—tmur il kuddiem; tissocta; tibka sejjer; tcompli; iggib ruħec f'causa; tieħu il passi, tibda taħdem.

Proceeding - mogħdija il kuddiem, procedura legali.

Proceed } kliħ ta flus; profitti; *he*
Proceeds } *employed the proceeds as a capital*, impiega il kliħ (il flus li kala) bli mgħax.

Procellaria—il għasafar (tjur) tal maltemp, bħal canġu ta Filfla etc.

Proceleusmatic — li jincoragixxi

(jagħmel il kalb) b'għania (bil cant); b'sejħa, jew b'chelma.

Procellous — tal maltemp; tat-tempesti.

Procerity—tul (meta bniedem icun twil).

Process—process ta causa; mogħdija il kuddiem; tul (ta żmien); hemm fejn l-actar tcun mkabbża għadma (fil gisem).

Procession — purcissioni; toħroġ, tmur f'purcissioni; timmarca (tħożż bil ħitan etc) bċejjeċ ta raba jew artijiet.

Processional—tal purcissioni, processionali; innu li icantau f'purcissioni.

Processionary — magħmul purcissioni, bil purcissioni.

Processive—li għaddej il kuddiem.

Procheilon—it-truf (ix-xfar) taxxuftejn.

Prochronism — procronismu, żball fid-data (fiż-żmien) li fiha tiġri ħaġa; meta timmarca ħaġa li ġrat kabel iżżmien.

Procidence - nżul, twakkiħ ta ħaġa, ta biċċa.

Prociduous—li jaka (jinżel) minn locu.

Procinct—lest, mħejji; *in procinct*, krib, m'hux bogħod; *war in procinct* (**Milton**, *Paradise Lost*), il gwerra korbot (magħna).

Proclaim — tniedi; tagħmel proclama; ixxandar; tbandi; tgħarraf (turi xinhu bniedem).

Proclaimer—min iniedi, ixandar, jew ibandi.

Proclamation — proclama; bandu, tnedija; editt; avvis.

Proclive / Proclivous } mżerżak, immejjel.

Proclivity—gibda, xeħta.

Procrastinate—tħalli mil-lum għal għada; iggebbed; tcarcar; ittawwal; iddewwem.

Procrastination — tħollija mil-lum għal għada; tcarchir; dewmien; tul.

Procreant—li inissel; għammiel.

Procreate—tnissel; taħlak.

Procreation—tnissil, ħulkien.

Procreator—ħalliek, nissiel.

Procrustean — mgebbed b'mod li irid bil fors jeħu daks tant (biċċa daks hecc bill fors) art.

Proctitis — nefħa (infiammazioni) fit-tokba tat-tint.

Proctocele—fetka tal parti mucusa (fejn joħroġ il ħmieġ) tat-tint.

Proctor—procuratur.

Procumbent—mixħut; li jixxeblec ma l-art.

Procurable—li wieħed jista iħasslu.

Procuracy / Procuration } procura.

Procurator—procuratur.

Procuration money—flus (senserija) talli wieħed isib min jislef flus.

Procure—tħabrec; tfittex; takla; ticseb; tħassel; iggib.

Procurer—min jicseb jew iħassel; min jiddobba; min igib rgiel għand nisa li m'humiex tal galbu.

Procyon — chewcba mil cbar (ta dana l-isem).

Prod - nigghieża; xifa.

Prodigal—ħali, berbieki.

Prodigality—ħala, tberbik.

Prodigence—bżonn, fakar.

Prodigious—tal għaġeb.

Prodigiousness—għageb, meravilja.

Prodigy—għageb; miraclu.

Prodition—tradiment.

Proditorious / Proditory } traditur; karrieki.

Prodrome—sinjal li isir kabel ma issir (tiġri) ħaġa; habbâr.

Prodùce—tnissel; taħlak; tagħmel; tati; iggib; taħti.

Pròduce—ħolkien; tnissil; boton; mghax; kliħ; prodott.

Producent — min igib, jippresenta jew joffri.

Producible—li jista jingieb jew icun mnissel.

Product—prodott, għamil; xogħol; għati; risultat (in-numru) li jatu zewġ numri multiplicati flimchien.

Productible—ara *producible*.

Productile—li tista ittawlu u toħorġu bħal ħajta twila (li jinħadem bħal fidda jew id-deheb etc.)

Production—tnissil, għamil; frott; componiment (chitba, xogħol bil chitba); xogħol.

Productive — li inissel, għammiel; għalliel; li jati (il frott); li iħalli il kliħ; efficienti, li jiswa; *productive land*, art għammiela.

Proem - esordiu, proemiu jew bidu ta ctieb.

Proemptosis - (fl-Astronomia) li isir jew jiġri spiss; ġrajja ta spiss (bħal l-equazioni tal kamar).

Profanation - ngis; tcasbir; profanazioni, irreverenza jew mgiba ħażina u li ma tistħokkx lit-tempiu t-Alla jew lil ħwejjeġ għeżies.

Profane — tniggeż, tipprofana; tcasbar; iggib ruħec ħażin jew m'hux chif jixrak fit-tempiu ta Alla jew fil ħwejjeġ għeżies; bla kima għal ħwejjeġ għeżies; ħażin; li icasbar dac li hu għażis.

Profectitious - li hu gej jew mnissel minn.

Profess — tistkarr; tipprofessa.

Profession — professioni; sengħa, xogħol; stkarra.

Professionalist — wieħed tal (li għandu) professioni.

Professor — professur.

Professoriate, Professorship — professurat; ix-xogħol (l-ufficiu) ta professur.

Proffer - tipproponi; tati; għati.

Proficience — avanz, mogħdija il kuddiem; li wieħed jinkala jew jifhem f'ħaġa; vantaġġ.

Proficient — proficienti, tajjeb; li jifhem jew jinkala għal ħaġa; tal partita.

Proficuous - utili, li iħalli il kliħ, vantaġġus.

Profile — nofs wiċċ, profil; tħożż nofs wiċċ.

Profit — kliħ; profit; tmegħix; mgħax; rebħ; tmiegħex; tħalli; tati il kliħ jew il profitt; titmiegħex; takla; tirbaħ; trodd; tiswa lill.

Profitable - li iħalli il kliħ jew il profitt; tal kliħ; li irodd.

Profitably — bil profitt.

Profligacy — ħażen; faħx.

Profligate — ħażin, mogħti għal vizi; mħassar; faħxi.

Profligateness - ara *profligacy*.

Profluence — progress, mogħdija jew mixi il kuddiem.

Profluvium — tnixxija; tisfija ta marċa, demm etc.

Profound - fond; għammiek; profond (li hu għaref ferm jew jaf tajjeb ħaġa, lingua etc), umli; il baħar; fuk il baħar.

Profundity - fond, profondità.

Profuse — berbieki; ħali; ixxerred; taħli; tberbak; il ħala; xaba, rfus.

Profusely — bi rfus; il ħala; bix-xaba.

Profuseness — il ħala u ix-xaba; il għarka.

Prog — provision; ħażna; ichel; ħwejjeġ tal ichel; titlob; tittallab x'tiecol; tisrak.

Progenitor - wieħed (bniedem) ta kbilna; mill antenati; wieħed minn missierijetna.

Progeniture - wild; twelid.

Progeny — nisel; kabil; razza.

Prognosis — (fil Medicina) chif ittobba jaraw chif tmur il kuddiem (timxi) jew tispiċċa marda.

Prognostic — li iħabbar; li ibassar jew igħejd (juri) x'gej, jew x'għandu isir, minn kabel.

Prognosticate — tbassar; tħabbar; tgħejd minn kabel x'għandu jiġri.

Program, Programme, Programma — programm, programma; lista tal ħwejjeġ collha jew ta dac collu li għandu isir (wara xulxin) f'teatru, f'festa etc.

Prògress — mogħdija il kuddiem, progress.

Progrèss — tgħaddi il kuddiem; tagħmel progress.

Progression — mogħdija il kuddiem; progress, avanz; progressioni (fl-aritmetica) ħafna (serie ta) numri wara xulxin li jiżdiedu jew jonksu b'differenzi xorta waħda (daks insew).

Progressive — li għaddej il kuddiem; wieħed wara l-ieħor.

Prohibit — timnosta; tipproibixxi, ma tħallix.

Prohibition - proibizioni; impediment.

Prohibitive — li ma iħallix; li jipproibixxi.

PROIN—tkaċċat; tiżbor; takta it-truf tal frieghi tas-siġar.

PROJECT—toħroġ il barra; tiżżaccar; taghmel iż-żakk; taghmel il ħsieb jew progett; tipprogetta; tidher fil mera.

PROJECT—prugett, ħsieb, disinn, schema.

PROJECTILE — ħaġa mitfugha jew mwaddba bħal ma hi gebla mil ii sbandola jew balla minn canun jew azzarin; li ħiereġ jew jintafa il barra; mitfuħ jew mwaddab il barra jew il kuddiem.

PROJECTING—maħruġ jew sporġut il barra; mkabbeż il barra.

PROJECTION—ħarrieġa; ħaġa sporġuta, maħruġa, jew mkabbża il barra; progett; pian; ħażż.

PROJECTOR—min jipprogetta, jagħmel disinn jew pjan

PROJECTURE—(fil bini) ħruġ il barra; żakk.

PROLAPSE--ara *protrude*.

PROLAPSUS—li nżul jew ħruġ barra ta xi ħaġa mil locu (bħal ma hu ta l-utru etc).

PROLAPTION—nżul, ħruġ barra.

PROLETE—tippronunzia, tgħejd.

PROLATION — pronunzia; għajdut; ħruġ; tħollija ta ħaġa għal darb'oħra; dewmien, tul; tcarchir.

PROLEGOMENA — osservazionijet ta kabel f'xi xogħol jew opra.

PROLEPSIS - żball fil Cronologija jew fil marcar taż-żmien (meta wieħed jimmarca data ta ġrajja kabel iż-żmien li tcun saret), figura fir-Rettorica; bil kuddiem.

PROLEPTIC } PROLEPTICAL } (bħal *previous*) ta kuddiem, ta kabel; strelchi jew attacchi li jatu kabel (marda).

PROLETAIRE—in-nies tax-xogħol; il ħaddiem.

PROLETARIAN -*proletary*.

PROLETARY—ħaddiem, bniedem tax-xogħol.

PROLETANEOUS — li għandu ħafna, jew ċorma, tfal.

PROLICIDE—ktil ta tarbija.

PROLIFEROUS } PROLIFICAL } għammiel; għalliel.

PROLIFICNESS } PROLIFICATION } għallil.

PROLIX } PROLIXIOUS } twil li idejjak, proliss, diffus; twil.

PROLIXITY—tul fit-taħdit.

PROLOCUTOR—min jitchellem għal, jew kabel, ħadd jeħor.

PROLOGIZE—tagħmel *prologue*.

PROLOGUE - prologu, għajdun (cliem) fil bidu jew ta kabel; prefazioni, chelmtejn lil min jakra (fi ctieb); tintroduci sewwa, chif imur, tagħmel prologu jew introduzioni.

PROLONG — ittawwal; iddewwem; tcarcar.

PROLONGMENT } PROLONGATION } tul, dewmien, tcarchir.

PROLUSION—preludiu; introduzioni; dħul.

PROMENADE — mixia; passiggiata; timxi, tagħmel mixia jew passiggiata.

PROMINENCE—ħruġ il barra; għolia.

PROMINENT—prominenti, maħruġ il barra, li jidher l-actar; fil għoli; l-actar fil għoli.

PROMISCUOUS—imħallat, mhawwad.

PROMISCUOUSNESS—taħlit; taħwid.

PROMISE—wegħda; chelma; twiegħed, tati il chelma; *breach of promise*, meta wieħed jonkos mil chelma li icun ta bħala għarus; tħassir ta għarusija; *I promise you*, nassigurac; nagħmillec tajjeb; *to be promised*, tcun tajt chelma lill ħadd jeħor; *will you sup with me to night, Casca? — No, I am promised forth* (Shakespear, *Julius Caesar*), trid tiecol (ticcena) miegħi il-lejla, Casca?—le, tajt chelma lill ħadd jeħor; *be slow to promise and quick to perform*, dum ma wiegħed, iżda meta taħsel twiegħed ati malajr.

PROMISEE—dac li lilu twiegħed jew tati il chelma.

PROMISER—min iwiegħed jew jati il chelma.

PROMISING—li iwiegħed; li jipprometti; *he is a promising young man*, dac ġuvni li jipprometti (li milli juri għad joħroġ ragel tassew jew għad jirnexxi).

PROMISOR—min iwiegħed jew jati il chelma.

PROMISSORY—li fih wegħda; li wie-

għed; *promissory note*, carta obligazioni (li wieħed għandu iħallas tant flus).

Promontory — promontoriu; cap, art għolia li toħroġ il barra fil baħar.

Promote — ittalla minn classi għal l-oħra; tgħolli, tavanza, iggib, tgħaddi il kuddiem; tkankal, takla, twebbel.

Promotion — promozioni, avanz (tluħ) minn classi għal l-oħra.

Promove—ara *promote*.

Prompt — twebbel; tnebbeħ; tħallem; tgħin; tgħejd; tissuggerixxi; ħafif; mhejji; lest; *prompt book*, il ctieb (li scritt etc) tas-suggeritur ta teatru; *prompt side*, fein jokgħod (il-loc ta) is-suggeritur.

Prompter—suggeritur.

Promptitude—thejjia; ħeffa.

Prompt note—carta (memorandum) li jatu lill dac li jixtri xi ħaġa (ma dac li jixtri) biex jiftacar x'għandu iħallas.

Promptuary—maħżen.

Promulgate—tniedi; ixxandar.

Promulgation—tnedija.

Promulge—ixxandar, tniedi.

Pronaos—il porticu ta kuddiem cnisia jew tempiu.

Pronation—tkegħid tal id il wiċċ l-isfel.

Pronator—isem tal musclu li fuku iddur l-id meta taklibha il wiċċ l-isfel.

Prone—miġbud; mixħut; mgħoti; mixħut (kiegħed) b'wiċċu l-isfel; *prone to strife*, mogħti għal ġlied.

Proneness—gibda; xeħta; tendenza.

Prong — saba ta midra; fergħa (sinna) ta furchetta.

Prong buck—xorta ta cerv.

Pronged—bis-swaba jew snien bħal tal furchetta.

Prong hoe — mgħażka bis-snien għax-xogħol tar-raba.

Pronominal—li għandu mil (mnissel mil) pronom.

Pronoun—pronom.

Pronounce — tippronunzia, tgħejd jew titchellem ċar.

Pronouncing—tal pronunzia.

Pronubial — tat-tiegijet, taż-żwieġ.

Pronunciation — pronunzia, cliem jew taħdit ċar.

Pronunciative — dogmaticu.

Proof — prova; tiġrib; turija; li ma jinfdu xejn; *water proof*, li l-ilma ma jinfdux; *fire proof*, li in-nar ma jistax għalih (li jilka in-nar); *proof sheet*, prova ta li stampa; *proof house*, dar (loc) fejn jippruvau il porvli, canuni etc.

Prop — tirfed; riffieda.

Propædeutics—tagħlim elementari (preliminari jew ta kabel) ta arti jew xienza.

Propagable—li jista icun mxerred jew propagat.

Propaganda—propaganda (associazioni għat-tixrid tal Fidi).

Propagandist — min ixerred jew igħarraf ma cullimchien.

Propagate — ixxerred; ixxandar, tcattar; tnissel (tfal etc.)

Propagation—tixrid, xandir; tcattir; tnissil.

Propel—titfa; timbotta.

Propeller—dac li (f'macna) jitfa jew jimbotta; rota, scrù, ta vapur.

Probend — tcun miġbud jew mixħut għal.

Propense—miġbud; mixħut; mgħoti għal.

Propensity—gibda, xeħta.

Proper — xierak, tajjeb; propriu; in-nifsu; stess; ħafna, chemm jista icun; *proper good*, tajjeb ferm; *'tis proper I obey him* (Shak-spear, *Othello*), hua xierak (hia ħaġa sewwa) li jena nobdieħ; *a proper noun*, nom propriu; *Malta and John are proper nouns*, "Malta" u "Ġanni" huma nomi proprii.

Properate — tgħaġġel, tigi malajr.

Properation—għaġġla.

Property — gid, għana, proprietà (bini u raba li icollu bniedem) xerka; proprietà, il chif imur; carattru, natural; *it is the abject property of most* (Cowper, *Task*), hua in-natural vili ta bosta; (tal biċċa il cbira); *movable property*, għamara, deheb, ħwejjeġ u proprietà ta xi ħadd (m'hux bini u raba) jew proprietà mobiljari.

Prophasis—ara *prognosis*.

Prophecy—profezia; basra.

Prophesy—tagħmel profezia; tippro-

fetizza; tbassar; tgħejd minn kabel jew tħabbar x'għandu jiġri jew isir.

PROPHET—profeta; bassâr.

PROPHETIC } tal profeti.
PROPHETICAL }

PROPHETIZE—tħabbar, tbassar.

PROPHYLACTIC—li iżomm (li ma iħallix tigi) marda; li jilka il mard.

PROPHYLASIS — (fil medicina) issengħa chif tilka il marda.

PROPINE — tati b'cumpliment lill ħadd jeħor jixrob mit-tazza li minnha tcun kiegħed tixrob int.

PROPINQUATE—tokrob; tersak.

PROPINQUITY — kraba (li tcun tigi minn) korob, krib.

PROPITIATE—ittajjeb, tagħmel paci jew ħabib (tagħmel ħbieb tnejn minnies) tħabbeb; tpatti.

PROPITIATION—tieba; propiziazioni; għemil ta paci; tħabbib; Sidna Gesù (hecc imsejjaħ għaliex patta b'demmu jew feda il wakgħa ta l-ewwel bniedem fid-dnub.)

PROPITIATOR—min igib il paci, min ipatti jew jagħmel tajjeb.

PROPITIOUS—tajjeb, li iħabbeb; ħanin, kalbu tajba; *a propitious season*, staġun tajba (favorevoli, li tiswa).

PROPLASM—forma; matrici.

PROPLASTIC—tal forma, tal matrici.

PROPOLIS - dac li bih in-naħal isoddu u jagħalku ix-xeħda tal għasel tagħhom.

PROPONENT — min jipproponi jew jagħmel proposta.

PROPORTION — proporzioni, tidkis; tagħmel proporzioni, iddakkas.

PROPORTIONAL — bil proporzioni, mdakkas, li kiegħed bis-simitrija.

PROPOSAL—proposta, tħallim; twebbil bi.

PROPOSE—tipproponi; tagħmel proposta; tħallem; twebbel bi.

PROPOSITION — proposizioni; proposta, offerta; kawl.

PROPOUND—ara *propose*.

PROPRIETARY — proprietariu (min għandu ħwejġu, raba, bini etc.); ħafna proprietarji flimchien, jew corp ta proprietarji; ta proprietariu, ta wieħed mil proprietari.

PROPRIETOR — proprietariu, min għandu ħuejġu (raba u bini etc. tiegħu).

PROPRIETRESS—proprietaria, mara li għandha ħwejjiġha (bini u raba tagħha.)

PROPRIETY—proprietà.

PROPT—it-temp u 'l partecip passat ta *prop* (ara),

PROPUGN—tiddefendi; takbeż jew tiggieled għal.

PROPUGNACLE—fortezza.

PROPULSATION—tfiħ.

PROPULSE—titfa; timbotta biex tixħet il barra.

PROPYLÆUM—il porticu ta tempiu il luġġar (lġoġ) ta kuddiem jew ta faċċata ta dar.

PROPYLON—il porticu (daħla jew intrata) ta bini, palazz etc.

PRORE—prua ta bastiment.

PROREPTION—tixbit ma.

PROROGATION — proroga; tħollija ta ħaġa għal darb'oħra; dewmien; tul ta żmien, tcarchir.

PROROGUE—proroga, tħollija għal darb'oħra (wara tul ta żmien) ta ħaġa jew ta seduta tal Cunsill.

PRORUPTION—sbroff, xcattar, tefgħa jew xeħta il barra għal garrieda.

PROSAIC } tal prosa (m'hux tal
PROSAL } poesia).

PROSCENIUM—il proxen, il palcuxenicu fejn jidru l-atturi f'teatru.

PROSCRIBE—tibgħat f'turufnament; titturufna; tchecci bniedem (b'sentenza) minn pajjisu għal dejjem jew titturufnah; tesilia.

PROSCRIPT—wieħed li hu mchecci (b'sentenza) għal dejjem minn pajjisu; itturufnat, esiliat.

PROSCRIPTION—turufnament, esiliu.

PROSE — prosa (chitba, raccont m'hux poesia); cliem; discors; titchellem li iddejjak in-nies; ticteb il prosa (m'hux bil versi jew poesija).

PROSECUTE—tcompli; tissocta; tixli għal; tugża; tħarrec bniedem għal xi contravvenzioni jew delitt li icun għamel.

PROSECUTION—suctar; taħrica (citazioni); cawsa.

PROSECUTOR—prosecutur; min jugża jew jagħmel cawsa.

PROSELYTE—wiehed li icun għadu chemm icconverta għal religion oħra; nisrani ġdid ; convert ; ticconverti ; takleb.

PROSELYTISM — conversioni; klib għal religion oħra; ħrara (xogħol) ta dawc li jicconvertu (jew jakalbu għal religion oħra) in-nies.

PROSER — min jicteb (chittieb) il prosa.

PROSERPINE — Proserpina ; Alla (mara tal ħrafa, bint Cerere u Gove u mart Plutone); isem ta waħda mil cwiecheb cbar li sabu m'ilhom x.

PROSILIENCY—kbiż il kuddiem; ħruġ il barra; żacchir.

PROSI METRICAL —li hu magħmul (mictub) bil prosa u bil poesija.

PROSING – cliem twil u li idejjak.

PROSODIAL } tal *prosody*.
PROSODICAL }

PROSODY—prosodia, ix-xienza (biċċa mil grammatica) li titchellem fuk it-taksim tal cliem, acconti etc fil chitba tal versi jew poesija.

PROSOPOGRAPHY — (fir-Rettorica) descrizioni tal oggetti animati ( bir-ruħ).

PROSOPOLEPSY — fehma (opinioni) ħażina li tagħmel fuk bniedem hecc malli taraħ l-ewwel darba.

PROSOPOPŒIA—(fir-Rettorica) prosopopea; personificazioni; figura rettoricali li biha il ħwejjeġ (oggetti) huma migiubin u magħdudin bħala nies; jew bniedem mejjet tkisu u titchellem fuku kisu għadu ħaj.

PROSPECT – dakka ta għajn; veduta; prospett; tama għal li gej; tittama għal li gej; tistenna bit-tama għal li gej.

PROSPECTIVE – prospettiva; veduta chif tidher mil bogħod; li jistenna bit-tama għal li gej; li gej, tal bogħod.

PROSPECTUS — prospett; proposta (tax-xogħol etc li gej jew li irid isir) magħmula għal pubblicu.

PROSPER—tgħaddi il kuddiem; tmur il kuddiem; icolloc ir-risk; isseħħ; iggib il kuddiem; tagħmel ir-risk.

PROSPERITY — prosperità ; risk ; mogħdija il kuddiem; avanz.

PROSPEROUS – li fih ir-risk; li sejjer il kuddiem; b'wiċċ il gid; bir-risk.

PROSPEROUSNESS—ara *prosperity*.

PROSPICIENCE – ħars il (tama għal) kuddiem jew għal li gej.

PROSTATE - kieghed kuddiem.

PROSTERNATION – swied il kalb cbir; dwejjak cbar.

PROSTHESIS – (fil Grammatica) żieda ta ittra jew actar kabel (fil bidu ta) chelma bħal *be*loved *be*reft.

PROSTITUTE—mara tad-dinja, mara m'hix tal galbu ; wiehed li jimbiegħ għal ftit flus.

PROSTRATE — tinxteħet b'wiċċec fl-art (b'att ta adurazioni); mixħut (b'wiċċu) fl-art.

PROSTRATION—telka ; reħja.

PROSTYLE – colonni ta luġġar (porticu) ta dar etc.

PROSY – tal prosa ; li idejjak.

PROTAGONIST—protagonista ; l-actar wieħed li għandu parti f'xena, is-suggett ewlieni f'opra, f'xena etc.

PROTASIS—massima ; proposizioni ; l-ewwel biċċa ta dramm (tat-teatru).

PROTATIC—tal *protasis*.

PROTEAN—li jeħu bosta għamliet jew ħafna għamliet differenti.

PROTECT—tipprotiegi ; tħares, tiddefendi ; takbes jew tidħol għal.

PROTECTION—protezioni; difisa kbiż, dħul għal.

PROTECTOR—protettur ; min jiddefendi, jipprotiegi, jidħol jew jakbeż għal ; protettur, wieħed li jagħżluh biex jiggverna pajjiz f'dac iż-żmien li ma icunx għadu hemm Re.

PROTECTRESS } protettrici, mara li tidħol jew takbeż għal.
PROTECTRIX }

PROTECTORATE — protettorat, iż-żmien jew l-ufficiu tal *protector*.

PROTEGÈ—(wiehed) il protett ta xi ħadd ; min hu migiub tajjeb minn ; *your son is my protegè*, ibnec hua il protett tiegħi, jena ngibu tajjeb l-ibnec (jena hu li nidħol dejjem għal l-ibnec).

PROTEGÈE—il femmenin ta *protegè* (ara).

PROTEINE – proteina, sustanza bħal abjad tal bajd etc.

PROTEND – toħroġ il barra.

PROTERVITY—thanfis, sfiċċa, stramberija.

PROTÈST—tipprotesta; taghmel protest; thakkak; *to protesta bill*, tipprotesta cambiali.

PRÒTEST – protesta, prutest, taħkik.

PROTESTANT — protestant (Luteran etc.)

PROTESTANTISM—protestantismu, irreligion tal protestanti.

PROTESTATION—protesta.

PROTEUS – Alla tal ħrafa tal Grieghi li jidher (fil baħar) issa f'għamla u issa f'oħra; wieħed li jeħu jew jidher f'liema ghamla irid.

PROTHONOTARY—protonotariu; innutar cap jew ewlieni.

PROTO — l-ewwel wieħed; *protomartyr*, l-ewwel martri.

PROTOPATHY — l-ewwel marda (il marda ewlenija).

PROTOPLASM — protoplasma, is-sustanza ewlenija li minnha huma magħmulin il ħlejjak.

PROTOPLAST—mudell.

PROTOPOPE – il cunfessur (il kassis jew il cappillan) tal Imperatur tar-Russia, l-ewwel u l-ogħla sacerdot tal Grieghi xismatici.

PROTOPTERIS—fdal ta xorta ta werak li isibu (jidru) fil faħam tal ħaġra.

PROTOTYPE—xempiu, esemplar, mudell.

PROTOZOA — id-dud rkik rkik li hemm fl-ilma etc u li ma jidhirx bil għajn iżda bil microscopiu.

PROTRACT — ittawwal, iddewwem, tcarcar; iżżomm għat-tul (ta żmien), tħożż (timmarca) bil *protractor*; tul ta żmien, dewmien.

PROTRACTION — dewmien; tul ta żmien; tcarchir; ħażż (pianta) bil *protractor*.

PROTRACTOR — strument tal periti għal ħażż u'l chejl tal anguli; strument (mkass jew pinzetta) tat-tobba; mudell tal hajjata; musculu li jiġbed xi biċċa mil gisem.

PROTRITE—kadim; antic; li niten; (kdiem ghal l-aħħar).

PROTRUDE—toħroġ il barra; iżżaccar.

PROTRUSILE—li tista toħorġu u iddaħħlu il barra meta u chif trid.

PROTRUSION—ħruġ jew tfiħ il barra; tiżchir.

PROTUBERANCE—għolia; gundalla; nefħa.

PROTUBERANT — mgħolli mkabbeż bħal gundalla.

PROTUBERATE — takbeż il barra (tintefaħ jew togħla) bħal gundalla.

PROUD—cburi, makjum; supperv; mimli bih in-nifsu; *proud flesh*, laħam ħażin żejjed li jitla fejn icun hemm xi ferita jew gerħa.

PROVABLE— li tista tippruvah; ta min jippruvah.

PROVE—iġġarrab; tipprova; tħakkek; icolloc biex turi; issir; tcun; toħroġ, tirnexxi; *if the experiment proves not*, jecc li speriment ma joħroġx (ma jirnexxix); *this proves the story true*, dana juri li storia hi vera; *lest on the threshing floor his hopeful sheaves prove chaff* (**Milton** *P.L.*), li il kattiet tal kamh li tant chellu fidi fihom ma isirulux tiben biss fuk il kiegħa.

PROVECT--migiub il kuddiem, avanzat.

PROVECTION — tkegħid ta l-aħħar ittra (consonanti) ta chelma mal vocali tal bidu tal chelma ta warajha (bħal *a newt* f'loc *an ewt* jew *a nickname* f'loc *an ekename*.

PROVEDITOR – provditur, min jaħseb għal provvisionijiet ta armata.

PROVENCE ROSE—il warda.

PROVENCIAL – ta Provenza (fi Franza).

PROVENDER—mgħalef (ichel ghal bhejjem).

PROVERB—proverbiu; tgħejd (titchellem b-) il proverbi.

PROVERBIAL - p·overbiali, msemmi fil (tal) proverbi.

PROVIDE — tipprovdi, tgħammar, tati; *to provide against*, taħseb (minn kabel) għal; *to provide for*, tieħu ħsieb (tokghod attent, tkis).

PROVIDED—basta li; bil patt li.

PROVIDENCE—il providenza, għati; ftuħ lill; il ħsieb (il cura) li għandu Alla l-Imbierec ghal hlejjak collha; Alla l-Imbierec.

PROVIDENT—li jahseb għal; bil għakal; tal ħsieb, mistembaħ.

PROVIDENTIAL—tal providenza.

PROVIDER—min jipprovdi jew (jista) iforni, min jaħseb (jew għandu il ħsieb) tal provisionijiet etc.

PROVINCE—provincia; l-ufficiu (ix-xogħol stabilit li għandu, jagħmel bniedem.

PROVINCIAL—tal provincia; provincial.

PROVINCIALISM — provincialismu; chelma, frasi jew espressioni particolari li igħejdu fi (in-nies ta) provincia.

PROVINCIALIST—min igħammar fi, wieħed min-nies (abitanti) ta provincia.

PROVINE—trakkad (zocc ta dielja etc. biex jeħu).

PROVISION—provision, ħażna; muna; pattijiet (ftehim) li saru; passi li già ittieħdu jew li huma biex jittieħdu; taħzen; tagħmel il muna jew il ħażna.

PROVISIONAL } għal ftit taż-żmien;
PROVISIONARY } m'hux għal dejjem; jew għal saħħ; li m'hux fuk il fiss.

PROVISO—Articlu (ta regulament, ligi etc.) li fih hemm xi patt; cuntratt.

PROVISOR—ara *purveyor.*

PROVISORY—bil patt.

PROVOCATION—provocazioni, nbix; ġagħil.

PROVOCATIVE—li iġagħal, li jinbex.

PROVOCATORY—stedina (nibxa) għal ġlied.

PROVOKE—tinbex, iġġagħal; ixxewwex, issewwes; issaħħan.

PROVOKING—li jinbex, li iġagħal, li ixewwex, isewwes jew isaħħan.

PRÒVOST — il cap, is-superiur; *the próvost of our College was an Irishman,* il Cap (superiur) tal Culleġġ tagħna chien Irlandis.

PROVÒST—il calzrier ta fuk bastiment tal gwerra; ufficial li għandu ħsieb il calzrati ta abbord (tal prigunieri li jinkabdu fuk il baħar).

PROW—prua.

PROW—curaġġus, kalbieni.

PROWESS—curaġġ, ħila.

PROWEST—l-actar kalbieni jew curaġġus.

PROWL—tħuf, tfittex; issecsef; tiggiera biex tara issibx taħtaf jew tisrak xi ħaġa.

PROWLER—min jiggiera jew iħuf ifittex jisrak xi ħaġa.

PROXIMAL—l-actar krib, l-ekreb; l-actar tarf krib ta għadma.

PROXIMATE—ta ħdejn, karib.

PROXIMITY—korob.

PROXIMO—li gej, tax-xahar li gej jew tad-dieħel; *on the 9th proximo,* fid-9 ta (x-xahar) iddieħel.

PROXY—procura; *he was married by proxy,* iżżewweġ bil procura.

PRUCE—gild tal Prussia.

PRUDE—mara grixtija, li dejjem għaliha.

PRUDENCE—prudenza; għakal.

PRUDENT — prudenti, bil għakal; għakli.

PRUDENTIAL—li għandu il hsieb, jew il cura ta ħaġa; *a prudential Committee,* Cumitat direttiv (li għandu il ħsieb imixxi l-affarijet etc ta cumpannija).

PRUDENTIALS massmi tal prudenza jew tal għakal.

PRUDERY—grixtar, li wieħed icun wisk magħmul għalih jew grixti.

PRUDHOMME ragel bil għakal u tal pratca li dari chien icun magħżul (fi Franza) għal biex jiccwieta u jirranġa xi lewm jew xi custioni li tinkala f'xi cumpannija (ta cummerċ etc).

PRUDISH—grixti, magħmul għalih.

PRUINOSE } mgħotti (pianta, zocc ta pianta) bi trab, bħal
PRUINATE } għabra jew borra.

PRUNE—tiżbor; tkaċċat (takta il kliebi ta dielia etc.) pruna mkadda.

PRUNEL } isem ta pianta, li sfar-
PRUNELLA } gel.

PRUNELLA } drapp tas-sempiterna
PRUNELLO } għal uċuħ taż-żraben; *the rest is all but leather and prunello* (Pope, *Essay on Man*), il bkija m'hux ħlief gild u sempiterna.

PRUNER—min jiżbor; żabbâr.

PRUNE TREE - sigra tal pruna.

PRUNIFEROUS—li jagħmel (jati) il pruna.

PRUNING—żbir; *pruning knife,* ronca (sicchina tal gonniena għaż-żbir).

PRURIENCE } xewka cbira ; leblieba
PRURIENCY } ghal ħaġa ; żina.

PRURIENT — mlebleb ghal ; mixtiek wisk ; żieni, ħorman ; sħun ; li inigheż (bix-xewc).

PRURIGINOUS — tal ichel (tal ħakk)

PRURIGO — (marda) il ħakk, l-ichel cbir li tħoss fil gilda.

PRURITUS — ichel cbir fit-tokba tat-tint.

PRUSSIAN — Prussian ; tal Prussia ; *prussian blue*, ichal fin.

PRUSSIATE — melħ magħmul mil l-acidu prussicu u basi.

PRUSSIC — prussicu (acidu, velenu kawwi) ighedulu ucoll *hydrocyanic*.

PRY — issecsef ; titchixxef ; tindehes; ixxammem ; tagħmel lieva (ittalla) b'manwella jew b'*lever*; tiscassa b'*lever*, esami (fili) fitt ; *lever* (manwella).

PSALM — salm.

PSALMIST — min jicteb is-Salmi; il profeta David re ta Israeli hecc magħruf ghal bosta salmi li chiteb.

PSALMISTRY — cant tas Salmi.

PSALMITE — xorta ta ħaġra tal mola.

PSALMODY — cant tas-salmi, salmodia.

PSALMOGRAPHY — il chitba tas-Salmi.

PSALMOGRAPHER — min jicteb is-Salmi.

PSALTER — psalteriu ; il ctieb tas-Salmi.

PSALTERY — strument bħal arpa (li chienu idokku Lhud).

PSAMMITE — xorta ta ħaġra tal mola.

PSEUDEPIGRAPHY — l-ismijiet foloz ta auturi (ismijiet li jintgħataw lill xi nies li icunu chitbu xi opra etc u li iżda ma icunux dawc, jew ta dac l-isem).

PSEUDO — falz, karrieki.

PSEUDO BLEPSIS — dehra (visioni) falza jew karrieka.

PSEUDOGRAPH — isem ta autur etc falz.

PSEUDOGRAPHY — chitba ħażina (chelmiet spelluti ħażin).

PSEUDOMORPHOUS — ta għamla falza.

PSEUDONYME — pseudonimu, isem falz.

PSEUDONYMOUS — li għandu (ta) isem falz.

PSEUDOTINEA — dud li jecol ix-xàma.

PSHAW ! — puh !

PSILANTHROPIST — wieħed mis-setta li igħejdu li Cristu chien bniedem biss, umanitariu.

PSILOTHRON — ħaġa (sustanza) li twakka ix-xagħar; depilatoriu, li iwakka ix-xagħar.

PSITTACEOUS — tar-razza tal (bħal) pappagalli.

PSITTACIDAE — il pappagalli.

PSOAS — isem ta musculu tal gembejn.

PSORA — (marda) il ħacc.

PSORIASIS — scuam, kxur li jitràbba fil gilda.

PSORICS — medicina ghal min hu marid bil ħacc.

PSYCHE — isem ta waħda mil pianeti li sabu milhomx.

PSYCHIATRY — cura tal mardijiet tal moħħ.

PSICHICAL — tar-ruħ.

PSYCHOLOGY — psicologia ; id-dutrina (tagħlim, studiu) fuk il moħħ jew fuk ir-ruħ ; filosofija mentali jew metafisica.

PSICHOLOGIST — min jistudja jew jaf il *psychology*.

PSYCHOMACHY — conflitt (ġlieda tkabida, lewm etc.) tar-ruħ mal ġisem.

PSYCHOMANCY — indùvnar ta dac li għandu jiġri, isir, jew igħaddi minn dac li icun billi wieħed jitħaddet u jistaksi ma rwieħ (mal mejtin).

PSYCHOPANNYCHISM — id-dutrina (il fehma) ta dawc li igħejdu li meta bniedem imut ir-ruħ torkod u tibka riekda sa chemm jirxóxta (fil giudiziu) il ġisem.

PSYCHROMETER — psicrómetru, strument għal chejl tat-tensiona tal fwar li hemm fl-aria.

PSYCHROMETRY — il chejl ta chemm umdità (nida jew fwar) hemm fl-aria.

PSYCHROPHOBIA — beżgħa cbira mil ħwejjeġ collha cheshin.

PTARMIGAN — (akra *tàrmigan*) il gallozz.

PTERIPLEGISTIC — tal għasafar (tjur) tal caċċa.

Pteropoda — xorta ta molluschi (bħal siċċ, clamari etc).

Pterygoid — li gej (magħmul) bħal gewnaħ.

Ptisan — ilma tax-xghir (decott).

Ptyalism — lgħab (riek, jew bżiek); nżul tal lgħab mil ħalk.

Ptysmagogue — medicina li iggib il lgħab.

Puberal — tal *puberty*.

Puberty — pubertà, żmien li svilupp ta tifel jew tifla.

Puperbulent — (ħaxix etc) mghotti jew micsi b'pil rkiek rkiek.

Pubes - ix-xaghar li jitla f'nofs il gisem; il pil rkiek tal pianta.

Pubescence — żmien il pubertà jew li svilupp.

Pubic — tal *pubis*.

Pubis — isem ta waħda mil għadam tal gisem.

Public — pubblicu, palelli, m'hux sigriet; magħruf minn culħadd; li jista jaraħ culhadd; ghal culħadd; il publicu, in-nies collha; culħadd; *public welfare*, il gid ta culħadd; *in public*, fil publicu, kuddiem culhadd; m'hux bil moħbi (bid-dieher).

Publican — min għandu ħanut tax-xorb (supplicant jew ragel tas-supplica); publican, Ufficial Ruman li jigbor il ħaraġ jew it-taxxi.

Publication — pubblicazioni; proclama, editt; avvis; ħruġ ta ctieb jew xi avvis; edizioni (ta ctieb etc).

Public house — ħanut tax-xorb.

Publicist — publicista, min joħroġ jew jippublica ġurnal etc.

Public spirited — tal gid tal publicu; liberali.

Publish — tippublica; tniedi, ixxandar; toħroġ ctieb jew gazzetta.

Publisher — min jippublica jew joħroġ ctieb jew gazzetta; *I am the author (writer) he is the publisher*, jena ctibt l-opra u hu ħariġha (stampaha u xerridha).

Puccoon — lewn aħmar (li isir mill pepprin jew xaħxiħ).

Puce — cannella scur (lewn il bergħud).

Pucean — il kamel tas-siġar.

Pucelage — virġnità, xbubija.

Puceron — id-duda tad-dwieli.

Puck — fatat, saħħara, spirtu.

Puckball — xorta ta fakkiħ.

Pucker — tchemmex; tgħattan; tiġma (ġmieħ fil ħjata); ticmixa; tagħtina; ġmieħ; *to be in a pucker*, tcun incuiet, agitat, jew mħawwad.

Pudder — rvell, għagħa, frattarija; tagħmel rvell, storbiu jew frattarija; tħawwad; tisrom jew ticconfondi lill.

Pudding — pudina; *pudding headed*, ras kargħa; stupidu; *pudding faced*, li għandu wiċċ ta kassata (smin, mimli, li ma iddawrux b' xebgħa ħartiet); *pudding sleeve*, comma ta spellizza jew ta rucchett etc; *pudding stone*, gebla (maghmula żrar żrar) ta dana l-isem; *pudding time*, ħin l-ichel; il ħin sewwa; fil ħin, fil wakt; *in pudding time he came to his aid* (Butler, *Hudibras*), giè taħ il għajnuna fil wakt sewwa sew li chellu bżonn.

Puddle - għadira mtajna; tajn; iċċappas bit-tajn; ittajjen.

Puddling — bdil tal ħadid fondut f'ħadid virghi etc għax-xogħol; taħlit ta tafal u ramel biex tagħmel bħal ħajt etc biex iżżomm current jew wied tal ilma.

Puddly — mtajjen; collu tajn.

Puddock — għalka żghira (post żghir magħluk).

Pudency — wiċċ bla mistħija; tustaġni.

Pudical - tal misthija.

Pudicity — misthija, rekkit il wiċċ; ndafa; castità.

Puerile — ta tifel; tfuli; puerili.

Puerility — tfulija.

Puerperal - puerperali; ta wara il ħlas.

Puerperous — tkila (bit-tfal).

Puff — fewġa; żiffa; nifs (riħ); bużżieka jew ballun mimli bit-terra u bit-tokob biex tagħfsu u itajjar minnu li icun fiħ; nefħa jew tifħir żejjed (bla kies jew esagerat); timla bir-riħ; tfewweġ; tonfoħ; tilheġ; tfaħħar iż-żejjed lill xi ħadd; tonfħu (tonfoħ).

Puff bird — għasfur ta San Martin.

Puffer — neffieħ; wieħed li fi rcant etc. icun incarigat minn sid il ħwejjeġ biex igħalli il prezz fuk ħadd jeħor.

PUFFERY—nfiħ, nefħa; tifħir żejjed jew esagerat.
PUFFIN — isem ta tajra tal ilma; isem ta ħuta.
PUFFING—nefħa; nfiħ; tifħir żejjed.
PUFFY—mimli bir-riħ; minfuħ.
PUG—xadina; chelb żgħir (geru).
PUGGING—ix-xogħol tat-tafal f'madum; it-tajn li ikegħdu taħt ic-ċangar biex il ħsejjes ma jirbumbaux bejn sular u ieħor.
PUGH!—puh!
PUGIL—kabda, (nascata) cbira.
PUGILISM—ġlied (slit) bil ponnijet.
PUGILIST—min jiggieled bil (selliet tal) ponnijiet.
PUGMILL—macna tal ghagin tal gibs u tafal (tajn) ghal madum.
PUGNACIOUS—ġellied.
PUG NOSED—li għandu mnieħru kasir u oħxon.
PUISNE—baxx (ankas minn); ċchejchen, żgħir; magistrat tal krati t-isfel.
PUISSANCE—setgha; kawwa.
PUISSANT—li jista; li jiflaħ.
PUKE—vomtu (kligħ mil li stoncu); ħaġa li iggib il vomtu; tivvomta; takla mil li stoncu, tirrigetta; lewn cannella scur.
PULCHRITUDE—sbuħija, ġmiel.
PULE—iccejjak, tingħi, tibchi.
PULEX—il bergħud.
PULICOSE }
PULICOUSE } mżigħed bil brieghed.
PULING — neghi, bichi; ticjik tal flieles.
PULL—tiġbed; ġibda; xarba; ġlied, ġlieda, tkabida; *to pull down*, takleb; tħott, tniżżel bini etc; *to pull up*, tekred, tistradica; *to pull off*, tneħħi (tinża); *to pull off your coat*, neħħi il ġlecc; *to pull one's self together*, tirpilja; tagħmel ħiltec; *to pull up stakes* iġġorr jew tmur tokgħod band'oħra bid-dar; *to pull faces*, tagħmel il ghedddum.
PULLET—għattuka.
PULLEY—taljola; paranc; buzzell.
PULLEYED—mgħammar (armat) bit-taljoli.
PULLICATE — mactur tal harir tal culur.
PULLMAN CAR—carrozza (vagun) ferrovija bis-sodod etc. għar-rkad fil viaġġ, hecc msejjah minn *Pullman* li ivvintah.
PULLULATE—tnibbet; tinbet.
PULMONARY—tal pulmuni; isem ta ħaxixa, il pulmunaria.
PULMONIC—min hu marid bil pulmun.
PULMONICAL—tal pulmun.
PULP—polpa (tal laħam etc); laħma tal frott; tneħħi il polpa jew il-laħma; tagħmel bħal għagina jew ħaġa ratba.
PULPIT—pulptu; *pulpit orator*, predicatur.
PULPITEER — biċċa ta predicatur; predicatur tat-tużżana.
PULPITICAL—tajjeb għal pulptu.
PULPOUS }
PULPY } bil polpa; mlaħħam.
PULSATE—tħabbat (polz).
PULSATION—taħbit tal polz.
PULSATOR — minn iħabbat jew jati b'xi ħaġa (min isawwat).
PULSE—polz; agumi bħal ful piżelli etc; ġwiez għal bhejjem; tħabbat bhal polz (iħabbat il polz); *to feel one's pulse*, tieħu minn ras xi hadd (tara bniedem x'għandu f'rasu).
PULSE GLASS—strument tal ħgieġ li tgħalli l-ilma lest li icun fih bis-shana tal id (meta iżżommu f'idec).
PULSIFIC—li jeccita il polz.
PULSION—tfiħ (imbuttar jew xħit il barra jew il kuddiem).
PULTACEOUS — magħġun tajjeb, li donnu għagina.
PULU—xorta ta ħaxix fin bħal ħarir għal mili tal mtieraħ.
PULVERABLE—li tista tagħmlu (tisħku) fi trab; li jinsaħak fi trab.
PULVERINE — rmied tal ħaxixa (il barilla).
PULVERIZE — tagħmel (tfarrac fi) trab.
PULVEROUS—tat-trab jew ghabra.
PULVERULENCE—trab, għabra.
PULVIL — trab (bhat-terra) ifuħ; troxx bil *pulvil*.
PULVILLO—balzamina; pacchet bit-trab ifuħ.
PULVINAR—mħadda bħal cuxxinett fil moħħ.
PULVINATE—bħal mħadda.

PULVINATED—(fil bini) li gej mkabbeż bħal mbadda.

PUMA—puma; annimal salvaġġ bħal kattus, aħrax wisk.

PUMICATE—tillixxa, bil haġra ħaffiefa.

PUMICE—il ħaġra ħaffiefa.

PUMMACE—dac li jibka mit-tuffieħ magħsur.

PUMMEL — pum, il boċċa li biha jispiċċa mancu ta sejf.

PUMP — pompa tal ilma; scarpìn (żarbun għaż-żfin, bil pett rkiek u ittaccun baxx); tippompia (ittalla l-ilma minn bir etc b'pompa); tieħu minn ras xi ħadd.

PUMPET BALL—cilindru ta stampatur.

PUMP GEAR—armar ta pompa tal ilma.

PUMPION — kara (siġra tal kara) aħmar.

PUN—ħlieka, ċajta (bil cliem); titħalak tiċċajta (bil cliem).

PUNCH—għodda biex ittakkab biha; rbus; dakka ta ponn; dakka ta minċheb; ponċ; il purcinell f'cummiedia bil pupi; żiemel mibrun; ragel boċni, matnazz; ittakkab bil *punch*, tati dakka ta ponn jew ta mincheb; *punch pliers*, farrett (għodda ta li scrapan).

PUNCHEON—strument (bħal tnalja) għat-titkib; arblu (zocc jew pal) kasir; bittija cbira; chejl tal-liquidi.

PUNCHIN - lasta ta taħt xatba ta carrettun biex isserraħ il bhima mittagħbija meta tcun wiekfa.

PUNCHINELLO—pulcinell.

PUNCHY - kasir, boċni, mbaċċaċ.

PUNCTATE—collu ticchi jew tbajja.

PUNCTILIO—tchewtil.

PUNCTILIOUS—mchewtel; esatt; fitt f'għamilhu jew fli mgiba; puntiljus.

PUNCTION—nigża; tniggħiża.

PUNCTO—il pont fli sghirma.

PUNCTUAL—puntwal; esatt; li jagħmel collox fil hin u bir-rekka.

PUNCTUALITY — puntualità; rekka jew għamil ta collox fil hin u sewwa (bir-rekka); *punctuality is my motto*, il puntualità hua il motto tiegħi (li ncun esatt, sewwa u fil ħin hu biss xogħli u ħsiebi).

PUNCTUATE—tagħmel il punti (virgoli etc) fil chitba; tokgħod attent għal (tagħmel il) punteġġatura fil chitba.

PUNCTUATION—punteggiatura, tkeghid tal ponti, virgoli etc f'lochom sewwa fil chitba.

PUNCTUATOR } min jaf (jagħmel) il
PUNCTUIST } punteġġiatura.

PUNCTULATE—timmarca b'ticchi.

PUNCTURE—nigża; tingħiża; tniggheż.

PUNDIT - Brahmin, għaref ta Lvant.

PUNGENT — li inigghez (nigghiez) jaħrak (li imiss fil ħruk) li joffendi ix-xamm (fiħ riħa kawwija); li jokros li inigghez (cliem).

PUNIC—traidutur, m'hux fidil.

PUNICEOUS—scarlat (ahmar).

PUNICIAL – ta lewn ħamrani scarlat.

PUNINESS—ċcunija; ċocon.

PUNISH—ticcastiga; tgħaddeb.

PUNISHABLE—li ħakku castig; tal castig.

PUNISHMENT } castig.
PUNITION }

PUNK - lixca (li issir minn xorta ta fakkjħ) mara m'hix tal galbu, prostituta.

PUNNET—bixchilla għal frott jew ghal fjuri.

PUNNING—ċajt, ħlieka (bil cliem).

PUNSTER - wieħed mogħti għaċ-ċajt jew hlieka (bil cliem) bniedem żuffiettus.

PUNT—mawna; ċattra.

PUNTO—pont fli sghirma.

PUNY — żgħir; ċchejchen; bniedem (wiehed) li għadu żgħir bla esperienza.

PUP—geru; tferraħ (icollha il ġriewi) chelba.

PUPA } fosdka ta xi dud kabel ma
PUPE } isir farfett.

PUPIL—tifel ta li scola; scular; il mimmi tal ghajn; tifel li għandu ankas minn 14 il sena; tifla ta ankas minn 12 il sena.

PUPILARY—tal *pupil*.

PUPIPAROUS—li jagħmel (inissel) il *pupa*.

PUPPET—pupu, pupa; il wakkafiet tat-torn; wieħed li kiegħed biex iservi bhala strument f'idejn xi hadd; bniedem li jokgħod chif ikegħduh biex

jisservew bih, pupu; *that the poor puppet might perform his part* (Scott, *Don Roderick*), sabiex li msejchen pupu jaghmel il parti tieghu.

Puppy—geru; tetu; tferraħ (chelba) il ġriewi.

Puppyism—cobria (ta wieħed bih innifsu) frugħa; prusunzioni.

Pur }
Purr } għażil (tgherghir bħal raddiena) tal kattus (meta icun paxxut), tgħażel jew tgorr bħal kattus.

Purana - il cotba ta li Scrittura tal India.

Purbeck stone—xorta ta gebla jebsa hecc msejħa għax tinsab f'Purbeck (f'Dorsetshire, l-Inghilterra).

Purblind—corta vista; iġhar.

Purchase—tixtri, tħassel; ticseb; tpatti; xiri; tħassil; chisba; ticsib; serk; *nor tears nor prayers shall purchase out abuse* (Shakespear, *Romeo & Juliet*), u la il bichi u l-ankas ittalb ma ipattu (isewwu) l-abusi; *thou shalt have a share in our purchase* (Shakespear, *Henry IV*), icolloc sehem fis-serk (milli nisirku); *purchase money*, flus tax-xiri jew tan-nefka.

Purchaser—xerrej.

Pure - ċar, safi; bla tebgħa; pur; kaddis; tnaddaf.

Purely—bl-indafa; bl-ebda tebgħa; purament; biss; m'hux ħlief; *it was purely an accident*, chienet biss cumbinazioni; (ma chienitx ħlief cumbinazioni).

Purely — tal għageb, wisk, ferm; *he has picked up again purely* (Gray, *Correspondence of Gray and Mason, p. 288*), ħa ir-ruħ ferm (ħaġa tal għageb chemm ħa ir-ruħ jew irpilja).

Purfile — xorta ta gwarnizzion (tberfil) bir-raccmu għad-dbielet tannisa; tberfel; tiggvorni bir-raccmu dbielet tan-nisa.

Purgament }
Purgation } tnaddif; purgar; tisfija; *to put one to his purgation*; iġġagħal li wieħed jiddiscolpa ruħu.

Purgative—li inaddaf; li jipporga; li isaffi; li iġagħlec tipporga.

Purgatorial }
Purgatorian } tal purgatoriu.

Purgatorian—min jemmen bil purgatoriu.

Purgatory — Purgatoriu; masfa; loc it-tisfija; tisfija; tnaddif; li inaddaf; li jisfi.

Purge—porga, dua; tipporga; issaffi; tnaddaf; taħsel u tneħħi; *(purge away my sins)*, isfili jew naddafli dnubieti.

Purger—purgant; li inaddaf.

Purging — purgar; diarrea; fetħa; ħmieġ tal porga.

Purification—tisfija; tindifa; purificazioni; *the feast of the Purification*, il candlora (il festa tal Purificazioni tal Madonna).

Purificator—purificatur; min inaddaf jew jisfi.

Puriform—li donnu marċa jew materia.

Purify—tippurifica; issaffi; tnaddaf tindaf; tissaffa; titnaddaf.

Purifier—min jisfi; min inaddaf.

Purifying—li inaddaf jew jisfi.

Purim - il purim (festa ta Lhud li issir fil 14 u 15 ta Marzu, b'tifchira tal ħelsien tagħhom minn Aman).

Purism — purismu, ndafa fitta; issafi safi.

Purist - purist, min jicteb jew jitchellem lsien safi safi.

Puritan—Puritan, wieħed li iħakkak għar-religion tieghu (wieħed mil Puritani, protestanti, tal Inghilterra); tal Puritani.

Purity—purità, ndafa; mibgħeda lejn id-dnub taż-żina; innocenza.

Purl — puntina (bizzilla rkieka); ħoss l-ilma nieżel; ċarcir tal ilma; birra (xorb, licuri) bl-erba bianca fiha għattogħma morra; tagħmel dac il ħoss tal ilma; iddawwar; tiggvorni (tberfel) bil puntina; tgħaddas (titfa) l-erba bianca bix-xorb (mal birra etc); tinbeżak (taka) minn fuk iż-żiemel.

Purler—wakgħa minn fuk żiemel.

Purlieu—art ta ma dwar foresta; il madwar; in-naħħiet ta ma dwar; ixxfar; li nħawi.

Purlin—travu (pastas) li iżomm jew kegħdin ipoġġu fuku il wakkafiet ta sakaf.

Purloin—tisrak.

PURLOINER—halliel.

PURLOINING—serk.

PURPARTY—il kasma ta proprietarij ta raba li chellhom biċċa art cbira bejniethom.

PURPLE — aħmar (lewn li jati fil viola); tiżboħ aħmar; lbies regali (tar-rejjet jew tas-slaten) *to be born in the purple*, tcun princep.

PURPLES—tbajja ħomor li jatu fil viola li jcollhom dawc li icunu morda bid-deni jew bli scarlatina; li scarlatina.

PURPLE WOOD—xorta ta njam (tas-siġar *copaiba publifora*) li jigi mil guiana.

PURPLISH—li jati fl-aħmar (scarlat).

PURPORT — ħsieb; fehma; disinn; tifsir; sens; tfisser; iġagħlec taħseb; *there is an article purporting that if any such rebel will be required etc* (**Bacon**, *Henry VII*), hemm articlu li igħejd (ifisser, jati il wieħed x'jaħseb) li jecc katt xi wieħed minn dawc li rvellaw icollhom bżonnu (icunu iriduħ etc).

PURPORTLESS—li ma ifisser xejn; li ma igħejd xejn; li ma għandu ebda significat.

PURPOSE — ħsieb, fehma; disinn; icolloc il fehma, il ħsieb jew id-disinn; tagħmel il fehma, il ħsieb jew id-disinn; *on purpose*, għal apposta (ta apposta); *to the purpose*, f'locu (cliem) li għandu x'jaksam ma dac li wieħed icun igħejd.

PURPOSELESS—bla scop.

PURPOSELY—għal apposta.

PURPRISE—kasam; għalka.

PURPURA—tbajja tbajja ħomor li jidru fil gilda (fil gisem).

PURPURE—lewn id-demm (aħmar).

PURPURINE—l-aħmar ta l-alizzari.

PURR—ara *pur*.

PURROCK — għalka (biċċa raba) żgħira.

PURSE—borża; somma ta flus; id-daħħal; tkieghed ġo borża; tchemmex bħal borża; *they presented him with a purse of money*, għamlulu (tawh) somma ta flus (li ġabrulu) rigal; *a light purse* jew *an empty purse*, fakar, bżonn; *a long purse*, jew *a heavy purse*, gid; għana; fejn hemm mnejn; *sword and purse*, l-armata (l-esercitu) u 'l gid ta nazion; *to make a purse* (**Thackeray**, *Vanity Fair*), tiġbor somma ta flus.

PURSELEECH — wieħed li jagħmel għal flus

PURSE PINCHED—fkir.

PURSER—provvditur ta bastiment.

PURSLAIN—il burdlieka (ħaxixa).

PURSUABLE—li jista icun *pursued*.

PURSUANCE—mawrien wara; suctar; tcomplija.

PURSUANT—magħmul scond; li jakbel; *my master pursuant to the advice of his friend, carried me etc*, (**Swift**, *Gulliver's Travels*), li mgħallem tiegħi, scond chif kallu il ħabib tieghu, ħadni etc.

PURSUE—tissocta; tmur wara; tcompli, tmur il kuddiem; tcun prosecutur (f'cawsa il korti).

PURSUER — min jissocta jew imur wara.

PURSUIT — persecuzioni; mawrien (giri) wara xi ħadd; impieg; xogħol; *pursuit better suited to his temper*, (**Macaulay**, *Hist of his England*), xogħlijiet (occupazionijiet) actar adattati (tajbin għalih); *he was engaged in the pursuit of the enemy*, chien kiegħed jiġri wara il għadu biex jakbdu.

PURSUIVANT—seguaci; wieħed li icun ma jeħor biex jaccompanjah; messaggier.

PURSY—asmaticu; b'nifsu kasir.

PURTENANCE—l-interiuri ta annimal; il gewwieni.

PURULENT—tal marċa, bħal marċa jew materia.

PURULENCE—marċa, materia

PURVEY—taħseb (tipprovdi) affarijiet tal ichel etc.

PURVEYANCE—ħażna tal provision.

PURVEYOR—min jaħzen jew jaħseb għal ħażna jew provisionijiet tal armata; mezzan; min jipprocura rgiel għal għand in-nisa li m'humiex tal galbu.

PURVIEW—proviso; condizioni; patt, il corp ta statut (ligi etc) barra mil preambulu.

PUS—marċa; materia; tidwija.

Speed — ħeffa, għaġġla ; bżulija ; mixi; giri; risk, mawrien tajjeb f'ħaġa; għajnuna ; protettur; tħaffef ; tgħaggel; jirnexxilec (tirnexxi, tmur tajjeb) f'ħaġa ; tipprotiegi ; tiekaf ma jew tgħejn ; tgħaddi il kuddiem ; *Heaven so speed me in my time to come,* (Shakespear, *Merry Wives etc.),* is-Sema jekaf miegħi għalli gej; *more haste less speed,* il kattusa għaggelija tagħmel l-uliedha għomi.

Speeder—min igħaggel jew iħaffef; macna.

Speedful — li jinħtieġ ; li jiswa ; utli; ħafif; bieżel.

Speedless—rieked ; bil mod ; li ma igħaggilx ; li imur bil mod.

Speedwell—pianta li tagħmel fjur bħal *forget-me-not* (jgħedulha ucoll *veronica*).

Speedy—ħafif ; bieżel ; li igħaggel.

Speedily—bil ħeffa; bil għaġġla ; bil bżulija.

Speediness—ħeffa; għaġġla ; bżulija.

Speer—tistaksi ; titchixxef.

Speiss—metall, nickel m'hux rfinut.

Spelding—baccaljaw niexef.

Spelful — bis-sħarijet.

Spell—seħer; venda; xogħol; xogħol li isir min-nies li kegħdin għalecc, wara xulxin u chif imisshom; ftit żmien; żmien kasir; tispelli; issaħħar; tmur bil venda ; tagħmel ix-xogħol bin-nies wara xulxin culħadd meta imissu.

Spell bound – msaħħar.

Spelling — chif tispelli jew ticteb il cliem; ortografia ; *spelling book,* abbecedariu ; ctieb fejn it-tfal jitgħalmu chif jictbu jew jispellu il cliem ; ctieb li bih titgħallem l-ortografia.

Spelter — żingu m'hux maħdum jew rfinut sewwa.

Spencer—ceppun ; ġlecc ta mara ; ġlecc.

Spend — tonfok ; taħli ; tgħaddi (tagħmel żmien f'post etc.) ; *we went to spend a whole month there last year,* morna għaddejna xahar hemm issena l-oħra; *to spend a mast,* tkaċċat (imurlec) arblu ta bastiment f'maltempata.

Spend all—ħali ; berbieki.

Spendable —għal li nfiek ; li jista jintefak.

Spender — min jonfok ; neffiek ; spenditur.

Spending — nfik ; nefka.

Spendthrift — ħali; berbieki ; min iħobb jonfok cull ma icollu.

Spent (temp u particip passat tal verb *spend*) — jena etc. nfakt; minfuk; għajjien mejjet; li ma jiflaħx aktar; mitluk ; aringa, vopa etc. wara li tcun badet; scartoċċ etc. sparat (vojt, mixħut fl-art wara li icunu sparauh).

Spent ball — balla, pritcuni, jew ċomb ta xcubetta li jasal mejjet (li ma jagħmilx ħsara fejn jolkot).

Spere—issecsef; tistaksi ; titchixxef.

Sperm — sperma ; żerrigħa; bajd tal ħut; dac li minnu isir ix-xama tal baliena; xama tal baliena.

Spermaceti—iż-żejt li jeħdu mirras il baliena, dac li bih isir ix-xama tal baliena.

Spermatic } ta li sperma; taż-żer-
Spermatical } rigħa.

Spermatocele — nefħa fit-testiculi (fil ħaswejn).

Sperm oil — iż-żejt tal baliena.

Sperse — ixxerred

Spet—tobżok; bżiek.

Spetches — it-truf u'l fdal tal ġlud għal colla tal mastrudaxxi.

Spew — takla mil li stoncu tiegħec; tivvomta; tirrigetta ; vomtu.

Spewiness—umdità, bell, tixrib.

Spewy — umdu, miblul ; niedi.

Sphaçel—taħsir (fil gisem) ; cancrena.

Sphacelate — ticcancra; niexef ; iccancrat; mħassar.

Sphacelus — cancrena.

Sphene — cavilja (fettieħa).

Sphenoid — li gej bħal cavilja jew fettieħa ; għadma l-isfel fil għadam tar-ras.

Sphere — globu ; sfera ; għerbuba ( ħaġa tonda mgħerba ); rano, post jew condizioni fis-società; provincia, xogħol; impieg (li wieħed għandu jagħmel jew jaf); tgħerbeb, tagħmel globu jew sfera.

Spherio } ta li *sphere*, bħal
Spherical } *sphere*.

Sphericity—tgherbib.

Sphericle—globu żgħir.

Spherics—(fil Geometria)—it-tagħlim tal proprietà ta li sfera (globu jew ħaga tonda) l-actar iżda fuk iccirculi li icun hemm maħżużin fukha.

Spherometer—strument għal chejl tal ħxuna ta ħwejjeġ żgħar, it-tundiatura tal ħgieġ tan-nuċċalijet u tat-trombi etc.

Spherule—sfera żgħira.

Sphincter—sfintere, dawc il musculi collha li jagħalku it-tokba jew fetħa li icunu madwarha.

Sphinx—sfinge (tal Egittu), għageb b'wiċċ ta mara u gisem ta ljun.

Sphragistics—li studiu chif tagħraf (fuk) is-sigilli, autografi etc.

Sphigmic—tal polz (tat-taħbit tal polz u tal arterji).

Sphigmograph — strument li jimmarca it-taħbit tal polz.

Spial—spiun, spia.

Spica—rbit etc. spica; rbit b'faxxa b'mod li il volti jew it-tinjiet icunu gejjin fuk xulxin li jidru bħal V.

Spicate—biż-żbul, jew li gej bħal labarda.

Spice—ħwawar; tħawwar.

Spiced—mħawwar; li fih il ħwawar.

Spicer—min ibiħ il ħwawar, min iħawwar.

Spicing—tħawwir (taħwir).

Spick — labarda; *spick and span*, ġdid fiamant; frisc frisc.

Spicose—biż-żbul; bl-alabardi.

Spicula—bħal labarda jew ras ta vleġġa, jew ponta bil ħaxix.

Spicular—li donnu (bħal) vleġġa.

Spiculate — toħroġ (tagħmel) il ponta (f'ħaġa) fit-tarf.

Spicy—mħawwar; bil ħwawar.

Spider—brimba; xorta ta pagna jew tagen.

Spigot—witet, cannol jew tapp ta bittija.

Spike — żbula; musmar cbir; cavilja (tal għuda jew tal ħadid); spica (pianta); labarda; twaħħal bi msiemer cbar jew b'cavilji; tinfed b'alabarda; issodd il fgum ta canun b'cavilja.

Spile—witet, cavilja għal tokba f'bittija etc.

Spilehole — it-tokba għal l-aria (għan-nifs) f'bittija.

Spilikin – biċċa avoriu, għuda etc. bħal cavilja jew musmar għal marcar fil logħob tal *cribbage* etc.

Spill—witet, cavilja għal tokba ta bittija; lakxa; scalda; biċċa virga tal ħadid etc.; x'erba ħabbiet, chemxa flus żgħira jew somma ta flus żgħira; biċċa carta mibruma jew biċċa għuda rkieka bħal zocc ta solfarina biex tixgħel xemgħa, lampa etc.; wakgħa; tgherbiba; ixxerred; tbidded; twakka (tobżok) minn fuk dahar żiemel etc.; taħli; tberbak; taka.

Spiller—min ixerred jew ibidded; xorta ta lenza (ħajt) għas-sajd.

Spilter — waħda mil frieghi iżżgħar f'ras ta cerv.

Spilths – tixrid; ħala ta mbid etc. mxerred.

Spin— tagħżel it-tajjâr, is-suf, jew il għażel; iddawwar żugraga etc.; ittawwal; iggebbed; tingħażel (bħal tajjâr etc.) iddur bħal żugraga; tiġri jew issuk ferm fi triek etc.; *to spin a yarn*, tirracconta ħrafa twila; *spin*, salt jew giria sewwa.

Spinaceous—bħal bkajla jew ħxejjex bħal bkajla.

Spinach } bkajla, spinaci.
Spinage }

Spinal – tas-sinsla tad-dahar.

Spindle — magħżel; dussies; fus tal argnu; lasta tas-siġġu; tinsibec; titwal u tirkak.

Spine—sinsla tad-dahar; sinsla jew catina ta ħafna muntanji ħdejn xulxin.

Spinel—ħajt għal curdicelli; ħaġra preziusa bħal rubin ta ħafna lewnijiet.

Spineless—bla sinsla; zopp; mifluġ.

Spinet — spinett, strument taddakk bit-tastiera; ħafna siġar tal għolliek jicbru ħdejn xulxin.

Spink – li spunsun.

Spinner—min jagħżel tajjâr, sûf etc;

il brimba (li tagħmel għankbuta twila fil ġonna etc.)
SPINNERY—filatoriu.
SPINNING—il għażil tat-tajjâr etc.
SPINNING JENNY — raddiena għal għażil tat-tajjâr etc, filatoriu.
SPINNY—ċchejchen; rkik.
SPINOSITY—xwiec; tixwic.
SPINOUS—mxewwec, collu xewc.
SPINSTER — għażżiel (min jagħżel tajjâr etc.); xebba.
SPINULE—xewca żgħira, rkika.
SPINULOSE — mimli ( collu ) xewc rkiek.
SPINY — mxewwec; rkiek, mislut; kalil, jebes, tat-taħbit; *that was a spiny affair*, dic chienet biċċa (affari) ħarxa (jebsa, jew tat-taħbit).
SPIRACLE—rewwieħa; nifs (tokba) fis-sakaf etc.
SPIRAL—spirali; li gej idur bħal garagor jew cammini ta vit; mkagħwweġ.
SPIRATION—nifs.
SPIRE—tkawixa; plier; lembut jew piramida ta campnar; titla għal xejn għal xejn u tispiċċa f'ponta; *spire light*, tieka f'lembut ta campnar
SPIRIT — ruħ; fatat; ħares; ħila; kawwa, spirtu; tkawwi il kalb; tagħmel l-almu jew il curaġġ; tati irruħ; *the Spirit* jew *the Holy Spirit*, li Spirtu Santu.
SPIRITED—ħaj, fuk ruħu, xewca.
SPIRITEDNESS—ħeġġa; ħajja; ħila, almu.
SPIRITFUL—ħaj; fuk ruħu, bil curaġġ, bl-almu.
SPIRITING—xogħol bil ħeffa u bil quiet.
SPIRITISM—ara *spiritualism*.
SPIRIT LAMP—lampa li tixgħel bli spirtu; spiritiera.
SPIRITLESS—kalbu maktugħa; bla ħila, almu, jew curaġġ; mejjet; bla ruħ jew bla ħajja.
SPIRITS — spirtu; *spirits of wine*, spirtu di vinu.
SPIRITUAL—spirituali; tar-ruħ.
SPIRITUALISM – spiritualismu; is-sistema (tagħlim) ta dawc li igħejdu li nistgħu niccumnicaw (nitchelmu etc.) ma'l mejtin per mezz ta ħadd jeħor jew ruħ oħra.
SPIRITUALIST — min iħobb l-affarijiet tar-ruħ jew spirituali; min jemmen fli Spiritualismu.
SPIRITUOUS — mheggeġ, ħaj; fuk ruħu, spiritus; *spirituous liquor* (jew *drink*), xorb spiritus (kawwi, li isaccar).
SPIROMETER — strument tat-tobba biex jaraw chif jaħdmu il pulmuni u chemm wieħed jeħu aria man-nifs.
SPIRT—żennuna; tefgħa, xeħta jew kabża ta għajn ilma; toħroġ, takbeż bħal ma jagħmel l-ilma mill art etc.
SPIRTLE—toħroġ, takbeż bħal żennuna tal ilma mill art.
SPIRY—piramidali; li gej bħal lembut ta campnar.
SPISSATED—marsus, fitt.
SPISSITUDE—ħxuna.
SPIT—seffud; beżka; isseffed; iddaħħal fis-seffud; tobżok.
SPITCHCOCK— tiftaħ sallura m'it-tul u tixwiha; sallura miftuħa minn tulha u mixwija.
SPITE—nchejja; għokla; tinchi; *in spite of*, għall inchejja ta.
SPITEFUL—inchejjus; dispettus.
SPIT FIRE—bniedem furjus, mkarkaċ, donnu demoniu, li jiżbel malajr.
SPITTED—li gej mislut jew ħiereġ fit-tûl u rkiek.
SPITTER—min ibeżżak; cerv żgħir, ferħ.
SPITTLE—bżiek, riek.
SPITTOON—sputatur.
SPLANCHNIC—ta li msaren.
SPLANCHNOGRAPHY — l-anatomija (studiu) fuk il vixxri jew li msaren.
SPLASH — iċċaflas; ittajjar it-tajn; ċaflis; titjir tat-tajn.
SPLASHY—collu ċaflis u tajn.
SPLATTER—iċċaflas, tħabbat idejc jew tilgħab fl-ilma.
SPLATTERDASH—għagħa; frattarija; ħamba.
SPLATTER FACED — wieħed b'wiċċu mfakka.
SPLAY—takla; tisloga il għadma ta li spalla ta żiemel; tiftaħ il barra; tmejjel; wiċċ ta mejda etc. mżerżak; żurżieka; *splay foot*, li għandu sakajh

miftuħin il barra; *splay mouth*, wiċċ ħed li għandu ħalku ċbir u mgħawweġ.

Spleen—milsa; marrara; għokla; capriċċ; fellus; għali; *to vent one's spleen*, tisfoga, tistriħ, (takla dac li icolloc għal bniedem fli stoncu tiegħec); iddejjak; ixxabba; *he is manifestly spleened*, (North, *Examen*), jidher li hu mxabba jew mdejjak.

Spleened—bla marrara, li ħadulu il marrara.

Spleenful, Spleenish, Spleeny—ncurlat, mdejjak; mfantas; irrabiat; nfiscat; ta rasu; pessmu.

Spleenless — bla marrara; kalbu tajba; ħanin; kalb ta beċċun.

Spleglet—biċċa ċarruta tal għażel etc. miblula biex taħsel ferita.

Splenalgia—ugigħ fil milsa.

Splendent—jiddi, ilekk; jilma.

Splendid—sabiħ wisk; ta ġmiel cbir; tal hena; splendidu.

Splendidness — ġmiel cbir li ma bħalu, dija.

Splendour—dija; dawl; ġmiel.

Splenetic—li ibati bil milsa; li incwieta ruħu minn xejn; burus; medicina għal mard tal milsa.

Splenic, Splenical—tal milsa.

Splenish—incwiet; li jitħanfes malair.

Splenitis—infiammazioni tal milsa.

Splent—għokda, bħal callu, f'siek ta żiemel.

Splice—ċumbatura ta ħabel; tiċċomba ħabel.

Splicing—ċumbar tal ħbula; ċumbatura ta ħabel.

Splint—lakxa; xolliefa; għokda (għadma mkabbża) f'siek żiemel; strixxa tal għuda etc. għat-tkassib ta driħ jew rigel micsur biex wara żmien il csur jigi f'locu.

Splinter—scalda; lakxa; xolliefatchisser, tagħmel frac jew lakx; ittertak; titchisser; titfarrac issir trietak; *I ran a splinter in my thumb*; daħħalt scalda f'sebgħi il cbir (ta idi); *splinter* (jew *splint*) *bar*, lasta ta carrozza etc.

Split—tofrok; tifred jew taksam mit-tul; iggelgel; ixxokk; tinkasam bid-daħc; titfarrac, tfarrac; tinferak tinkasam f'żewġ partiti jew fehmiet (f'cumitat etc.); *to split hairs*, tfittex rkakât jew ix-xagħra fil għagina; tcun puntiljus (għal cull ħaġa ta xejn icolloc xi tgħejd); *to split one's sides*, tinkasam bid-daħc; *to split the difference*, taksam id-differenza; *I have a splitting headache*, għandu ugigħ ta ras li nħoss rasi trid tinkasam.

Split—kasma; xakk; gelgila; lakxa; xolliefa; biċċa żgħira; farca; firda; divisioni (fost membri ta cunsill, cumitat etc); flixcun soda żgħir; *a split soda*, flixcun soda żgħir; *split*, maksum; mixkuk; mgelgel; *split new*, ġdid fiamant; *split peas*, piżelli maksuma nofsijiet lesta għat-tisjir (soppa).

Splotch—tebgħa; tiċpisa.

Splotchy—mtabba; mċappas.

Splutter—tomgħod il cliem; titchellem mgħaggel b'mod li ma jifmec ħadd.

Spoffish—bniedem li jippretendiha; mżattat; deffusi, intriganti.

Spoil—serka; priża; il koxra li jinża (li ibiddel) is-serp; tnażża; tisrak tagħmel priża; tħassar; tgħarrak; tħażżen; tfissed; *spare the rod spoil the child*, jecc cultant ma tatix xi daktejn lit-tfal dawn jitħassru (jitilgħu jagħmlu li iridu); *that child is spoiled*, dac it-tifel mħassar bil fsied.

Spoil paper—min iħarbex fil chitba; min jicteb tħarbix u ħmerijiet; *spoil sport*, min iħassar il festi.

Spoiled—mħassar; mgħarrak; rvinat (mħassar bil fsied); *spoiled child*, tifel mħassar bil fsied.

Spoiler—ħalliel; min jisrak jew inażża post; min igħarrak jew iħassar bil fsied.

Spoke—temp passat tal verb *speak I spoke*, jena tchellimt.

Spoke—mgħażel ta rota; makbad ta rota tat-tmun; scaluna ta sellum; tgħammar bli mgħażel; *to put spokes is one's wheels*, tfixchel (bniedem fixxogħol jew fil pian li icollu lest).

Spoked—bli mgħażel.

Spoke shave—bokxiex.

SPOKESMAN — min jitchellem għal ħadd jeħor.

SPOLIATE — tnażża; tisrak; tisloh; tkaxxar.

SPOLIATOR—halliel.

SPOLIATION—serk; tkaxxir.

SPONDEE—pied ta żewġ sillabi twal fil chejl tal versi tal poesija Griega u Latina.

SPONDYLE—għaksa tas-sinsla tad-dahar.

SPONGE—sponża; tixxotta; tisponża; tiscrocchia; tgħix minn fuk spallejn ħadd jeħor; it-tarf tan-ngħala ta żiemel; il ħadid mdewweb jew fondut wara ftit li joħroġ mil fonderija; fid-da nofsha lesta għax-xogħol jew rfinuta.

SPONGE CAKE—panidispanja.

SPONGE FISHER—min imur għal li sponoż; *sponge fishery*, is-sajd għal li sponoż.

SPONGE TREE—il gazzija.

SPONGLET—sponża żgħira.

SPONGEOUS—donnu sponża.

SPONGER—min jisponża jew jixxotta; min jiscrocchia jew igħix minn fuk spallejn ħadd jeħor.

SPONGING — spunżar; tħassir jew tnaddif bi sponża; *sponging house*, il ħabs fejn iżommu lill dawc li icunu arrestati għad-dejn.

SPONGIOLE—it-tarf tal għeruk, il ponta rkieka li biha jispiċċa isfel għerk ta sigra etc.

SPONGY—bħal sponża; minfux.

SPONSAL—taż-żwieġ; tat-tieġ.

SPONSION — tcun parrin; tagħmel; tidħol pleġġ ta xi ħadd; responsabbli.

SPONSIONAL—responsabbli.

SPONSON—il wisa mal ġemb jew mal murata ta fejn id-dur ir-rota ta vapur bir-roti.

SPONSOR—parrin; min jagħmel tajjeb, min jidħol pleġġ;

SPONTANEITY — rieda, volontà (li tagħmel ħaġa bil kalb u minn rajc).

SPONTANEOUS—ta min jeddu jew minn rajh.

SPONTANEOUSLY—minn jeddu, minn rajh.

SPONTOON — labarda ċchejcna (kasira).

SPOOL—mserca; iġġorr jew tcheb-beb fuk li mserca.

SPOOM—timxi mar-rih (bħal bastiment bil kluħ fuk il baħar).

SPOON—mgħarfa; mazza (bastun) fil logħob tal *golf*; ħaġa belha; balalu; checiċu; *to be born with a silver spoon in one's mouth*, icolloc xortic tajba; icolloc xortic miegħec; titwieled sinjur; *to be spoons on*, tcun tħobb lill xi tfajla; tinnamra ma.

SPOON BAIT — bħal gulpara (għal kbid tal ħut).

SPOON BILL — (għasfur, tajra); il paletta.

SPOON DRIFT — ir-raxx rkik li itir mar-riħ mil mewġ.

SPOONFUL — mimli mgħarfa (nofs ukija); mgħarfa.

SPOON MEAT—merak (ħwejjeġ tas-sustanza) li jittieħed bli mgħarfa.

SPOONY—ħaġa belha; balalu, checiċu; stupidu.

SPOOR — is-sinjali li iħalli mnejn igħaddi annimal salvaġġ.

SPORADES—gozz (gropp) gżejjer mxerdin f' Oceanu etc.; cwiecheb mxerdin li kegħdin għalihom l'hawn u l-hemm.

SPORADIAL, SPORADIC, SPORADICAL — mxerred; li kiegħed magħżul wieħed l'hawn u l'hemm; *sporadic desease*, mard (mxija) li jidher cull sena jew cull tant f'pajjis u illi cull tant jittacca bniedem l'hawn u l'hemm bih.

SPORRAN—il borża bħal fardal tal gild bil pil li jilbsu fuk il għeżwira, kuddiem, li Scozzisi.

SPORT—mogħdija taż-żmien; farġa; logħob; tbahrid; żanicar; sport; tgħaddi iż-żmien; titfarraġ; tilgħab; titbahrad; tiżżanica.

SPORTAL—ta li *sports*, tal-logħob.

SPORTFUL—collu logħob.

SPORTAN — ferrieħi; ferħan; hieni; cuntent; fuk ruħu, collu logħob.

SPORTSMAN—caċċatur.

SPORTULE—carità (flus li jintgħataw bħala carità) contribuzioni.

SPOT—tebgħa; tiċpisa; biċċa; naħa; loc; ittabba; iċċappas; tilmah.

SPOTLESS—bla tebgħa.

SPOTLESSNESS—purità.

SPOTTED } SPOTTY } mtabba; bit-tbajja.

SPOUSAL — għerusija; żwieġ; tal għerusija; taż-żwieġ.

SPOUSE—għarus jew għarusa, ragel jew mara miżżewgin; tgħarras; tiżżewweġ.

SPOUSELESS—m'hux miżżewweġ.

SPOUT—żennuna; kattara; tferrah miż-żennuna; ittajjar l-ilma bħal ma tagħmel il baliena; tkattar; *a water spout*, tromba tal ilma fuk il baħar; *up the spout*, mirhun, il monti; tirhan; *to spout*, tagħmel discors jew *speech* b'ħafna pompa jew bil cbir.

SPOUTER—min itajjar bħal għajn ta l-ilma (baliena etc.); min jagħmel discors jew *speech*, b'ħafna pompa; attur f'teatru batut, li ma tantċ jinkala.

SPOUTHOLE — miżieb jew kattara; żennuna.

SPOUTING — tkattir, tferrih ta ilma etc. minn żennuna; tkattir; declamazioni.

SPOWTS — bħal cxaxen twal biex jixħtu il faħam tal ħagra mill carrijiet għal abbord.

SPRAG—kawwi; f'saħtu, fuk ruħu; ferħa ta salamuna; traversa, puntal mal għnieb jew sakaf ta miniera biex iżżomm li ma jintradamx collox.

SPRAICH—għajta; twerżika; ħafna; salt; gemgħa; *a spraich of children*, gemgħa tfal.

SPRAIN—tfecchec; tfecchica.

SPRANG (temp passat ta *spring*)—*I sprang*, jena kbist.

SPRAT—sardina.

SPRAWL—timtedd; titmattar; fergħa żgħira ta siġra.

SPRAY—raxx; ragħwa tal baħar; raħsa; żarġuna; fergħa.

SPREAD—ixxerred; tmidd; tifred; timtedd; tinfirex; tixxerred; medda frix; tixrid; mejda armata u lesta għal l-ichel.

SPREADING—li imidd, jinfirex jew jixxerred.

SPREAD EAGLE—ixxerred; tisparpalja u tħalli warajc; tigieġa; tajra etc. maksuma min-nofs u mixwija lesta għal l-ichel; aicla bi ġwienħajha u b'sakajha miftuħin; tal foħrija; faħħari; bombasticu, cbir; *a spread eagle speech*, discors (*speech*) bombasticu.

SPREE—xalata; bawxata; divertiment; festa; xorb etc; *on the spree*, xurban, biha; fis-sacra.

SPRIG—fergħa żgħira; raħsa; virga; għasluġ; tirraccma; iżżejjen bil friegħi.

SPRIGHT—ruħ; ħares; fatat.

SPRIGHTFUL—fuk ruħu; ħafif; hieni; cuntent.

SPRIGHTFULNESS—hena; ferħ; ħeffa.

SPRIGHTLESS—trist, kalbu dejka; għażżien.

SPRIGHTLY—fuk ruħu; hieni; ferħan ħafif.

SPRING—ir-rebbigħa; kabża; nixxigħa; għajn; nbiet; raħsa; kasma; xpaccatura; molla; takbeż; titla; toħroġ; tnixxi; tinbet; traħħas; tkabbeż; takla; tibda; tfakka; tati in-nar; *to spring a leak*, tisfaxxa, tinfetaħ fl-ilma (tibda tagħmel l-ilma, bastiment); *to spring an arch*, tibda ittalla ħnejja; *to spring in*, tidħol bis-salt; takbeż gewwa; *spring of the day*, issebħ, iż-żernik, jew it-tbexbix.

SPRING CARRIAGE—carrozza bil molol (fuk il molol).

SPRING TIME—żmien (li staġun ta) ir-rebbigħa.

SPRING WATER—ilma tan-nixxigħa jew tal għajn.

SPRING BOX—il caxxa fejn tċun il molla ta arloġġ.

SPRINGE—xibca b'ingassa; ixxebbec; iddaħħal fix-xibca.

SPRINGER — rimja ġdida; raħsa; lewwel gebla ta ħnejja; impustatura.

SPRINGINESS—elasticità.

SPRINGY—li jakbeż bħal molla; elasticu.

SPRINKLE—tbixx; ixxerred.

SPRINKLING—bexxa; tibxix.

SPRINT RUNNER — min jigri minn post għal l-ieħor f'nifs wieħed ma jistriħ xejn jew girja waħda.

SPRITE—ruħ; fatat.

SPROUT—raħsa; rimja; nbiet, traħħas; tarmi; tinbet.

SPRUCE — nadif; mżejjen; mirkum;

migbud caramella; tilbes sabih; tiżżejjen; tingibed a caramella; tiddandan; tlibbes; tirkem; *spruce tree*, siġra tal abjad mil l-acbar.

SPRUCENESS—ndafa; żina; rikma.

SPRUE—l-imboccatura; il fetħa fil forma minn fejn jitfgħu il ħadid fondut biex jagħmlu dic il ħaġa li icunu iridu; lasta; virga tal fundaturi li biha jagħmlu il mogħdija fil forma tar-ramel li icollhom għal ħadid fondut; ħmewwa fil ħalk; ħrar.

SPRUNG—temp u particip passat tal verb *to spring*.

SPRY—fuk ruħu; vivaci; ħafif; ħieni; cuntent.

SPUD—xafra kasira; sicchina għal ħaxix ħażin

SPUKE—ħares; fatat; ruħ.

SPUME—ragħwa; tagħmel ir-ragħwa; tirgħi.

SPUMOUS } bir-ragħwa.
SPUMY }

SPUN—temp u particip passat tal verb *to spin*.

SPUNGE—ara *sponge*.

SPUN HAY—ħuxlief mibrum f'ħabel biex tista tieħdu' aħjar, minn post għal l-jeħor.

SPUNK—lixca; miċċa (ta xorta ta njam artab niexef); suffarell; wieħed li jitilgħulu jew li jiżbel malajr; furjus; mkarkaċ; xewca; kalil.

SPUN YARN—cima mibruma.

SPUR—xpruna; nigghieża; xi ħaġa li tkabbżec; ħuttafa tal baħar; l-itwal għerk ta siġra; fergħa muntanji li toħroġ minn catina ta muntanji itwal u għola; tixpruna: tniggheż; iġġagħal, tkabbeż (bniedem) biex jagħmel ħaġa; tgħaggel tħaffef ferm fil mixi jew fil viaġġar; tmixxi tħaffef lill ħadd jeħor għax-xogħol etc.; *spur clad*, liebes li xpruni.

SPURGALL—tgħaccar (tagħmel gerħa) bit-tingħiż ta li xpruni; *spurgalled*, mgħaccar jew miġruħ bli xpruni.

SPURGE—tengħud.

SPURIOUS—bagħal; mhux genwin; falz.

SPURN—tħabbat sakajc; tati bissiek; tincorla; titmasħan; tiddisprezza; taħbit tas-sakajn b'corla jew fissaħna; dakka ta siek.

SPURRED—bli xpruni; bil għeruk twal.

SPURT — tittajjar; (toħroġ bis-salt bħad-demm mil gisem meta takta xi mchien etc.

SPURTLE—toħroġ, tixxerred, l'hawn u l'hemm.

SPURWHEEL—rota bis-snien.

SPUTATION—tbeżżik; bżiek.

SPUTTER—bżiek; tbeżżak; ittajjar il bżiek meta tcun titchellem; tgherwel; tibla jew tobrom il cliem meta tcun titchellem; tlaklak.

SPUTTERER—min itajjar il bżiek fil cliem; min ibeżżak; min jobrom u jomgħod il cliem.

SPY—secsief; spiun; spija; issecsef; titchixxef; tilmaħ; tara.

SPY GLASS—tromba.

SPYISM—ix-xogħol ta spjun.

SQUAB — għasfur etc. li għadu chemm fakkas li icun għadu ċappa laħam; smin; mibrum; ċappa laħam; xorta ta sufà jew canapè; mħadda mimlija; beċċun; taka fl-art bħal ċapsa; *squab chick*, fellus nofs ilbies; *squab pie*, torta tal bciecen etc.

SQUABBLE—ġlieda; silta; tissielet; tiggieled.

SQUABBY — kasir u oħxon; mbaċċaċ.

SQUAD—katgħa; ċorma nies; staccament suldati.

SQUADRON—rigment; miġfna, żfien; biċċa mil flotta; xi bastimenti mil flotta; squadra.

SQUALID—isfar; sfajjar; maħmuġ.

SQUALIDNESS } sfura; sfurija; ħmieġ.
SQUALIDITY }

SQUALIDÆ—il chelb il baħar u il ħut collu li hu bħalu.

SQUALL—buffura riħ; scalda (riħ); twerżika; twerżak.

SQUALLY—bil buffuri (temp bir-riħ buffuri buffuri jew scaldi scaldi).

SQUALOID—bħal chelb il baħar.

SQUAMA—koxra; scwam.

SQUAMOUS—bil kxur jew scwam.

SQUANDER—tberbak; ittajjar; taħli; ħala; tberbik jew titjir ta flus.

SQUANDERER—berbiek; ħali; wieħed li itajjar cull ma icollu.

SQUARE—quadrat; squerra; cartabun; misraħ; wesgħa; piazza; quadru; mibrum; matnazz; sewwa; li jixrak; mrabba', il prodott ta (dac li jigi minn) numru meta timmoltiplicah b'li stess; trabba'; tagħmel quadru; iddakkas; tkabbel; takbel; tixrak; *square root*, radice quadrata jew innumru li meta timmoltiplicah bih stess jatic li *square*, bħal: 4 hua li *square root* (ir-radici quadrata) ta 16; *square dealing*, mgiba sewwa (chif jixrak jew chif imur); *it is not square to take etc*, m'hux sewwa (ma jixrakx) li tieħu etc; *a* T *square*, riga scorra, cartabun doppiu magħmulha bħal littra T; *all square*, collox sewwa; ma għandix xi ngħejd; *on the square*, (maktuħ) fuk li scorra; *to break no squares*, ma tagħmel ebda differenza, ma ticsirha ma ħadd jew ma tati x'igħejd lill ħadd; *a square build man*, ragel godli, mibrum, jew matnazz; *square inch*, pulżier quadru.

SQUARROUS } SQUARROSE } werak etc. magħmul bix-xfar, bis-snien m'hux collha daks wieħed; mħanxar.

SQUASH—ħaġa ratba u titgħaffeġ; għafġa; tagħfiġa; kara xitwi; tgħaffeġ.

SQUAT—tokgħod cocca fl-art; tilbet; tintasab; titnabbar f'post jew f'loc, art etc. li ma tcunx tiegħec; kiegħed cocca jew bil kegħda fl-art; wakgħa għal għarrieda.

SQUALTER — min jokgħod cocca; min imur jitnabbar u jokgħod f'artijet li ma icunux tiegħu; iċċaflas u ittajjar l'ilma bħal ma tagħmel il papra fl-ilma bi ġwenħajha.

SQUAW—mara miżżewġa (mara, bli Indian).

SQUEAK—twerżieka; twerżak.

SQUEAKER—beċċun żgħir.

SQUEAL—għajta; għajjât; twerżiek bħal dac ta każkuż meta icunu se'r joktluh; tgħajjât; twerżak b'xi ugigħ jew bħal ħanżir meta icunu se'r joktluh.

SQUEAMISH—mdardar; li għandu l-istoncu jitla minn xejn; delicat; rkiek; scruplus.

SQUEASINESS—dardir.

SQUEEGEE — barraxa (bħal broxc) tal guttaperca għal ħasil jew għerik tal cverta abbord etc.

SQUEEZABLE—li jista jingħasar, jingħafas, jew jintrass.

SQUEEZE—tagħsar; tgħafas; tross; għafsa; għasra; rassa; *to squeeze through*, tiddeffes ġo rassa, folla etc. sa chemm tidħol jew tgħaddi.

SQUIB - suffarell tal ġogdifogu; leħħa (vampa) tan-nar li jagħmel meta jakbad jew jeħu il porvli; chittieb il poesija jew ta xi versi satirici; discors jew chitba satirica; ras ta li spraġ.

SQUIGGLE—tlaħlaħ ħalkec jew snieneċ billi tħabbat jew tixħet l-ilma etc li icolloc f'ħalkec minn banda għall oħra b'ħalkec magħluk; titkagħweġ jew timxi bħal sallura.

SQUILL — għansar; annimal (ħuta) tal baħar bħal ċcala.

SQUINT — titwerreċ; tħares werċ; twerreċ; werċ.

SQUINTER — min jitwerreċ jew iħares werċ.

SQUINT EYED—werċ; karriek; falz.

SQUIR—twaddab.

SQUIRE—sinjur (titlu) li jigi wara dac ta "Cavalier"; wieħed li icun ma guerrier nobbli; isservi; tcun ma.

SQUIRM—tiżżeglec timxi jew tagħmel bħas-sallura.

SQUIRR—twaddab.

SQUIRREL—annimal bħal fenec li igħejx fil boschi,iet u fuk is-siġar.

SQUIRT — merżuk; żennuna ilma; tmerżak; ittajjar ilma bħal żennuna.

ST. (f'loc *Saint*)—San; *St. Paul*, San Paul.

STAB—dakka ta mus, ta sicchina jew ta stallett; tati bil mus, bis-sicchina, jew bli stallett.

STABBER—min jati bil mus etc.

STABILIMENT—tisħiħ; twakkif; għajnuna jew żamma fis-sôd.

STABILITATE— tistabilixxi, tkiegħed fis-sod.

STABILITY } STABLENESS } sodizza żamma fis sħiħ jew fis-sod; wetka.

STABLE—stalla; remissa; sod, li kiegħed f'locu għal saħħ; sħiħ; dewwiemi; iddaħħal fli stalla; tidħol; tok-

għod fi stalla; *stable boy*, mozz, settur tifel li iħammel iż-żwiemel etc.

STABLING—remissa; stalla.

STABILATION — tidħil ; tkegħid ta bhejjem fli stalla.

STACK—munzell; ħalla; salt; ħafna ċmieni ta fabbrichi etc. kegħdin gozz ħdejn xulxin; tmenzel; tagħmel ħalla ħalla ; *stack guard*, biċċa incirata li jixħtu fuk munzell kamħ etc. biex iħarsuh mix-xita etc. ; *stack yard*, bitħa għal munzellar tal kattiet tal kamħ etc.

STACKING—munzellar, tkegħid jew stivar ta kattiet tal kamħ etc. fuk xulxin.

STACTE—il gomma aromatica tassiġra tal morr li iħaltu ma l-incens.

STADDLE—reffieda, puntal; strippa; crozza; siġra li iħallu titla weħedha wara li icunu ħasdu jew kaċċtu l-oħrajn.

STADIUM—iż-żmien, il cors, ta marda ; chejl tat-tul tal Grieghi li igib 606 piedi u 9 pulzieri.

STADTHOLDER—l-ewlieni magistrat tal provinci tal Olanda.

STAFF—ħatar; sawt; bastun; arblu għal bandiera; mancu ta xabla; stallett etc; scaluna ta sellun; bastun; mazza; sinjal ta autorità jew setgħa; strofa, strofi ta poesija; posta, il ħames versi u l-erba spazi fejn jinchitbu innoti tal musica; li stat maġġur; *to have the better* (jew *the worse*) *end of the staff*, tmur jew taħbat tajjeb (jew ħażin).

STAFF OFFICER—ufficial ta li stat maġġur.

STAG—cerv; barri (moħsi) msewwi; felu jew felwa.

STAGE—falca; palcu xenicu; plancier; teatru; wakfa fi viaġġ; stazzion; grad; pass.

STAGE BOX—proxen (palc f' teatru ħdejn il palcu xenicu).

STAGE CARRIAGE } carrozza li tiekaf
STAGE COACH } cull tant fil viaġġ.

STAGELY—ta li *stage*.

STAGE PLAY—opra (biċċa) teatrali.

STAGER—attur f'teatru (artist).

STAG EVIL — marda taż-żwiemel meta jisserraw snienhom.

STAGGARD—cerv ta erba' snin.

STAGGER — tixxenghel; tixxejjer; tiddubita; taka fid-dubiu; ixxenghel; ixxejjer; iġġagħal lill min jiddubita, iddaħħal; tkiegħed li mgħażel fil buttun ta rota wieħed il barra u jeħor il gewwa; tixjira mejt; xenghil; *staggered wheel*, rota li għandha li mgħażel mdaħħlin wieħed il barra u l-jeħor il gewwa fil buttun.

STAGGERING—xenghil; tixjir.

STAGGERS—marda bħal apoplesija taż-żwiemel li iħossu bħal mejt u ugigħ ta żakk.

STAGING—armar ta pont etc tal bennejja, pitturi etc; viaġġar fil carrozzi li kegħdin għal hecc.

STAG HOUND—chelb għal caċċa taccerv.

STAGIRITE—Aristotele, hecc msejjaħ il għaliex chien minn Stagira fil Macedonia.

STAGMA—licur distillat jew illampicat.

STAGNAT—kiegħed (ilma).

STAGNATE—tiekaf; tibka jew tokgħod f'loc wieħed ma tiċċaklak xejn; tiekaf.

STAGNATION — wakfa ; kagħda ; kgħad.

STAID—temp u particip passat tal verb *stay*.

STAID — m'hux xurban; f'sensih m'hux fis-sacra; sod.

STAILS—mancu għal li xcupi.

STAIN — tebgħa; għajb; disunur; għarucasa; ittabba; iċċappas; tiżboħ; tagħmel għajb jew disunur; *stained glass*, ħgieġ culurit.

STAINLESS—bla tebgħa; pur.

STAIR—tarġa; *stairs*, taraġ; *up stairs* fuk; *down stairs*, isfel.

STAIR CARPET—passaġġ għat-taraġ.

STAIR CASE—il ħajt ta (il mogħdija fejn icun) it-taraġ.

STAIR ROD—virga, ħadida etc biex iżżomm f'locu il passaġġ ta taraġ.

STAITHE—il post (armar bi twavel) minn fejn jixħtu il faħam għal fuk il vapuri etc; moll għal li sbarc.

STAKE—pal; zocc ma fejn torbot annimal etc; mħatra; katgħa (miża) flus fil-logħob; inquina żgira; iddaw-

war, taghlak bil pali jew biz-zcuc; taghmel mhatra; takta (tipponta) flus fil-loghob.

STALACTITE—stalactita; bhal lsien jew sinna twila etc tal blat li icun hemm mdendla f'sakaf ta xi ghar f'xi artijet.

STALAGMITE—stalagmita bhal stalactita iżda tielgha mil l-art taht li *stalactite*.

STALDER — post bhal strippa etc fejn ipoġġu (ikeghdu) il btieti.

STALE—kadim; jebes (hobs etc) bla toghma; mghoddi; kadim; antic; m'hux frisc; lixcata; xi haġa li tcun keghda biex thajjar lill xi hadd jersak; mara m'hix tal galbu; aurina (bewl) tal bhejjem etc; pulcinella, wiehed li kieghed biex idahhac innies bih; mancu twil ta barraxa etc; scaluna ta sellun; tbul (bhima).

STALK—zocc; lasta (genb) ta sellun; l-anima (iz-zocc) ta rixa; ċumnija twila (gholia) ta fabbrica; pass twil u maestus; timxi b'pass twil (cbir) u maestus; timxi bil mod ghal wara xi annimal fejn ma tidhirx biex tatih is-salt u takbdu; timxi baxx fil caċċa.

STALKED—biz-zocc.

STALKER—min imur ghal caċċa tac-cerv u jersak mistohbi lejh sa chemm jatih it-tir; xorta ta ghażel (xibca) ghas-sajd.

STALKER HORSE — fejn jew biex wiehed (caċċatur) jitghatta jew jistahba biex ma jidhirx fil caċċa; scuża.

STALL — posta fis-suk; stall fitteatru; sedia f'cor; stalla; iddahhal fi stalla; tati pussess; tokghod tghammar; *to hold a stall*, tcun canonicu f'xi colleggiata.

STALLAGE — hlas; chera ta posta fis-suk jew ta katgha fi stalla; demel (hmieġ taż-żwiemel etc li icun hemm fi stalla).

STALLATION—ghati ta permess.

STALL FEED — taghlef bin-niexef (bil huxliet) żwiemel fi stalla.

STALLION—żiemel li kieghed biss ghar-refgha jew ghar-razza; stallun.

STALWORTH — kawwi; f'sahtu; curaġġus jew kalbieni.

STAMEN } stami tal fjuri; it-trab
STAMINA } isfar li itir minn fjur ghal l-jehor u inissel fjuri ohra.

STAMIN — stamina, drapp ghaċċliekon etc tan-nisa.

STAMMEL — xorta ta lewn ahmar (scarlat ordinariu); drapp tas-suf ahmar.

STAMMER—ittemtem.

STAMMERER—min itemtem; temtumi.

STAMMERING—temtim.

STAMP—stampa; marca; boll; tahbita bis-siek ma l-art; tistampa; timmarca; timbolla; thabbat sakajc ma l-art; tishak; *to stamp out*, tekred; tistradica; *to stamp a letter*, timbolla (tkieghed li *stamp* jew il bolla f') ittra.

STAMPEDE—meta iż-żwiemel jew xi annimali ohra jonfru u jaharbu (jitilku jiġru l-hawn u l-hemm); tnaffar u tharrab żwiemel etc; tonfor (tiehu katgha) u terhila tiġri b'sakajc fuk rasec.

STAMPER—min jimbolla jew ihassar (bit-timbru) l-ittri fil posta; boll (timbru); *stamper press*, pressa ghal pianci tal hadid etc.

STANCE — loc, posizioni; sit (art ghal bini); stanza; strofa (tal poesija).

STANCH — tistanja (twakkaf jew iżżomm demm li icun hiereġ etc); takta, ittaffi il ghaċċ kawwi; shih; ahrax; pessmu; sa ruhu jew sa kaddisu.

STANCHER—min (dac li) jistanja jew iżomm demm etc li icun hiereġ jew nieżel.

STANCHION—riffieda; puntal; lasta (stanga) fil bieb fi stalla tal bhejjem; lasta ghal habel ta scala abbord.

STANCHLESS—bla xaba; *a stanchless avarice* (Shakespear, *Macbeth*), xehha bla xaba.

STANCHNESS — sustanza; perseveranza; ghakda ta haġa (barmil etc) li icun haġa wahda jew marbut tajjeb ma joktorx etc.

STAND—makghad; wakfa; kaghda; tfixchil; legiju; stazzion ghal carrozzini fi triek; plancier; post armat bit-twavel etc. ghan-nies biex

jaraw xi logħob; il post għax xhud (wakt li icunu jixhdu); cartell birra mwakkaf (arbulat fuk it-tuppan); tokgħod; tkum bil wiekfa; tokgħod arbulat jew wiekaf; iżżomm jebes; iggerraħ; issofri; tokgħod għal; tiekaf; iżżomm; tcun kiegħed; iggib mil għoli jew fit-tul; *he stood six feet high*, gieb sitt piedi tul; *to stand the cold*, issofri il bard; *to stand the expense*, issofri li spejjes (icolloc tħallas int), *to stand a drink*, tħallas katra jew grog; *he asked me to stand him a drop of whisky*, talabni nħallaslu katra whisky; *to stand against*, tirresisti; topponi; tmur (tcun) contra ta; *to stand by*, tokgħod tħares lejn ġlieda etc bla ma tindaħal; tibka (iħalluc) f'genb (jiscartawc jew jittrascurawc); tgħejn; tati għajnuna; iżżomm ma; tibka ma; *will you stand by me please?*, tatini għajnuna ?; *to stand by*, tiekaf; iżżomm; tistriħ; tieħu ħsieb ta; *you are to stand by the anchor*, inti għandec tieħu ħsieb tal ancra (l-ancra għalic); *to stand fire*, iżżomm sħiħ jebes fil post bla ma tiċċaklak minn lococ fli sparar (wakt li icunu gejjin il balal fukec fi gwerra); *to stand for*, takbeż għall; iżżomm ma; tcun (tidher) f'loc xi ħadd (f'loc ħadd jeħor); tippresenta ruħec (tersak) għal candidatura (biex jaħtruc, conslu etc); tieħu ir-rotta għal; tiddirigi; tmixxi il bastiment lejn; *I stand wholly for you* (**Shakespear**, *Merry Wives*), jena nżomm f'collox miegħec (jew lilec biss ngħejn); *I stand here for him*, jena kiegħed hawn f'locu (nirrappresentah); *were he to stand for Consul* (**Shakespear**, *Cariolanus*), li chiecu chien jersak (jippresenta ruħu candidat) għal Conslu; *to stand from*, toħroġ mir-rotta; titbiegħed minn; *to stand in*, tidħol (tcompli) ma; tiswa tkum; *it stood me in ten shillings*, swieli (kamli) għaxar xelini; *to stand off*, iżżomm bogħod minn; tirrifiuta; ma tridx ticcuntenta; *stand no more off* (**Shakespear**, *All's well etc*), la ticcuntentax actar; *to stand off and on*, tibbordia (f'bastiment) issa lejn l-art u issa il barra mill-art; *to stand one's ground*, iżżomm jebes, jew sod; ma iccedix; ma terħix; *to stand out*, toħroġ il barra; tisporgi; tkabbes il barra; *to stand to*, tħaddan; iżżomm sħiħ jew jebes; takbel; tgħejd; *this does not stand to reason*, dana ma hux scond irraġuni; *to stand to sea*, toħroġ il barra mill-art; *to stand trial*, tgħaddi ġuri, icolloc cawsa; *to stand under*, issofri; iggerraħ; *to stand up*, tkum bil wiekfa; tkum; tirvella; tarbula; *his hair stood up with fear*, xagħru arbula (irrizza) bil biża; *to stand up against*, tirresisti; topponi; iżżomm jebes lill jew għall; *to stand up for*, tiddefendi; takbeż għall.

STANDARD — standard; bandiera; sanġacc; kies; mera; mudell li fuku tkis; li iservi ta mera jew ta mudell; fiss; li kiegħed dejjem hemm (f'locu) bla ma jitbiddel xejn jew katt; li kiegħed għalih (m'hux poġġut mal ħajt); *a standard rose*, warda (siġra) tielgħa (tieber) fin-nofs (m'hux poġġuta ma'l ħajt.

STANDARD BEARER — min jarfa jew iżomm (ta) li standard, il bandiera jew is-sanġacc.

STANDEL — siġra xiħa; antica (li ilha) fil post.

STANDER — min igħejn jew jati għajnuna; siġra li ilha (antica) fil post.

STANDER BY — wieħed min-nies li icunu iħarsu.

STANDING — li ilu; li kiegħed; stabilit; li għadu; li jibka li ma jitfax; *standing army*, armata lesta dejjem għax-xogħol fejn icun hemm bżonn; *standing*, fama; *a man of high standing*, bniedem ta fama cbira (msemmi wisk) *standing*, wiekaf (arbulat).

STANDISH — platt għal clamar u'l pinna.

STAND POINT — il-loc fejn wieħed jokgħod; posizioni.

STAND STILL — twakkif; kagħd; *every thing is standing still*, collox wiekaf; *the engine was brought to a stand still*, il macna wakfet (żammet).

STANE (f'loc *stone*) — gebla; ħagra.

STANG — lasta; bastun; chejl tal art (li igħedulu ucoll *pole* jew *perch*, igib ħames jardi u nofs); sinna; nejba; *to*

war, taghlak bil pali jew biz-zcuc; taghmel mhatra; takta (tipponta) flus fil-loghob.

STALACTITE—stalactita; bhal lsien jew sinna twila etc tal blat li icun hemm mdendla f'sakaf ta xi ghar f'xi artijet.

STALAGMITE—stalagmita bhal stalactita iżda tielgha mil l-art taht li *stalactite*.

STALDER — post bhal strippa etc fejn ipoġġu (ikeghdu) il btieti.

STALE—kadim; jebes (hobs etc) bla toghma; mghoddi; kadim; antic; m'hux frisc; lixcata; xi haġa li tcun keghda biex thajjar lill xi hadd jersak; mara m'hix tal galbu; aurina (bewl) tal bhejjem etc; pulcinella, wiehed li kieghed biex idahhac innies bih; mancu twil ta barraxa etc; scaluna ta sellun; tbul (bhima).

STALK—zocc; lasta (genb) ta sellun; l-anima (iz-zocc) ta rixa; ċumnija twila (gholia) ta fabbrica; pass twil u maestus; timxi b'pass twil (cbir) u maestus; timxi bil mod ghal wara xi annimal fejn ma tidhirx biex tatih is-salt u takbdu; timxi baxx fil caċċa.

STALKED—biz-zocc.

STALKER—min imur ghal caċċa tac-cerv u jersak mistohbi lejh sa chemm jatih it-tir; xorta ta ghażel (xibca) ghas-sajd.

STALKER HORSE — fejn jew biex wiehed (caċċatur) jitghatta jew jistahba biex ma jidhirx fil caċċa; scuża.

STALL — posta fis-suk; stall fitteatru; sedia f'cor; stalla; iddahhal fi stalla; tati pussess; tokghod tghammar; *to hold a stall*, tcun canonicu f'xi colleggiata.

STALLAGE — hlas; chera ta posta fis-suk jew ta katgha fi stalla; demel (hmieġ taż-żwiemel etc li icun hemm fi stalla).

STALLATION—ghati ta permess.

STALL FEED — taghlef bin-niexef (bil huxliet) żwiemel fi stalla.

STALLION—żiemel li kieghed biss ghar-refgha jew ghar-razza; stallun.

STALWORTH — kawwi; f'sahtu; curaġġus jew kalbieni.

STAMEN } stami tal fjuri; it-trab
STAMINA } isfar li itir minn fjur ghal l-jehor u inissel fjuri ohra.

STAMIN — stamina, drapp ghaċċliekon etc tan-nisa.

STAMMEL — xorta ta lewn ahmar (scarlat ordinariu); drapp tas-suf ahmar.

STAMMER—ittemtem.

STAMMERER—min itemtem; temtumi.

STAMMERING—temtim.

STAMP—stampa; marca; boll; tahbita bis-siek ma l-art; tistampa; timmarca; timbolla; thabbat sakajc ma l-art; tishak; *to stamp out*, tekred; tistradica; *to stamp a letter*, timbolla (tkieghed li *stamp* jew il bolla f') ittra.

STAMPEDE—meta iż-żwiemel jew xi annimali ohra jonfru u jaharbu (jitilku jiġru l-hawn u l-hemm); tnaffar u tharrab żwiemel etc; tonfor (tiehu katgha) u terhila tiġri b'sakajc fuk rasec.

STAMPER—min jimbolla jew ihassar (bit-timbru) l-ittri fil posta; boll (timbru); *stamper press*, pressa ghal pianci tal hadid etc.

STANCE — loc, posizioni; sit (art ghal bini); stanza; strofa (tal poesija).

STANCH — tistanja (twakkaf jew iżżomm demm li icun hiereġ etc); takta, ittaffi il ghaċċ kawwi; shih; ahrax; pessmu; sa ruhu jew sa kaddisu.

STANCHER—min (dac li) jistanja jew iżomm demm etc li icun hiereġ jew nieżel.

STANCHION—riffieda; puntal; lasta (stanga) fil bieb fi stalla tal bhejjem; lasta ghal habel ta scala abbord.

STANCHLESS—bla xaba; *a stanchless avarice* (Shakespear, *Macbeth*), xehha bla xaba.

STANCHNESS — sustanza; perseveranza; ghakda ta haġa (barmil etc) li icun haġa wahda jew marbut tajjeb ma joktorx etc.

STAND—makghad; wakfa; kaghda; tfixchil; legiju; stazzion ghal carrozzini fi triek; plancier; post armat bit-twavel etc. ghan-nies biex

jaraw xi logħob; il post għax xhud (wakt li icunu jixhdu); cartell birra mwakkaf (arbulat fuk it-tuppan); tokgħod; tkum bil wiekfa; tokgħod arbulat jew wiekaf; iżżomm jebes; iggerraħ; issofri; tokgħod għal; tiekaf; iżżomm; tcun kiegħed; iggib mil għoli jew fit-tul; *he stood six feet high*, gieb sitt piedi tul; *to stand the cold*, issofri il bard; *to stand the expense*, issofri li spejjes (icolloc tħallas int), *to stand a drink*, tħallas katra jew grog; *he asked me to stand him a drop of whisky*, talabni nħallaslu katra whisky; *to stand against*, tirresisti; topponi; tmur (tcun) contra ta; *to stand by*, tokgħod tħares lejn glieda etc bla ma tindaħal; tibka (iħalluc) f'genb (jiscartawc jew jittrascurawc); tgħejn; tati għajnuna; iżżomm ma; tibka ma; *will you stand by me please?*, tatini għajnuna?; *to stand by*, tiekaf; iżżomm; tistriħ; tieħu ħsieb ta; *you are to stand by the anchor*, inti għandec tieħu ħsieb tal ancra (l-ancra għalic); *to stand fire*, iżżomm sħiħ jebes fil post bla ma ticcaklak minn lococ fli sparar (wakt li icunu gejjin il balal fukec fi gwerra); *to stand for*, takbeż għall; iżżomm ma; tcun (tidher) f'loc xi ħadd (f'loc ħadd jeħor); tippresenta ruħec (tersak) għal candidatura (biex jaħtruc, conslu etc); tieħu ir-rotta għal; tiddirigi; tmixxi il bastiment lejn; *I stand wholly for you* (**Shakespear**, *Merry Wives*), jena nżomm f'collox miegħec (jew lilec biss ngħejn); *I stand here for him*, jena kiegħed hawn f'locu (nirrappresentah); *were he to stand for Consul* (**Shakespear**, *Cariolanus*), li chiecu chien jersak (jippresenta ruħu candidat) għal Conslu; *to stand from*, toħroġ mir-rotta; titbiegħed minn; *to stand in*, tidħol (tcompli) ma; tiswa tkum; *it stood me in ten shillings*, swieli (kamli) għaxar xelini; *to stand off*, iżżomm bogħod minn; tirrifiuta; ma tridx ticcuntenta; *stand no more off* (**Shakespear**, *All's well etc*), la ticcuntentax actar; *to stand off and on*, tibbordia (f'bastiment) issa lejn l-art u issa il barra mill-art; *to stand one's ground*, iżżomm jebes, jew sod; ma iccedix; ma terħix; *to stand out*, toħroġ il barra; tisporgi; tkabbes il barra; *to stand to*, tħaddan; iżżomm sħiħ jew jebes; takbel; tgħejd; *this does not stand to reason*, dana ma hux scond irraġuni; *to stand to sea*, toħroġ il barra mill-art; *to stand trial*, tgħaddi ġuri, icolloc cawsa; *to stand under*, issofri; iggerraħ; *to stand up*, tkum bil wiekfa; tkum; tirvella; tarbula; *his hair stood up with fear*, xagħru arbula (irrizza) bil biża; *to stand up against*, tirresisti; topponi; iżżomm jebes lill jew għall; *to stand up for*, tiddefendi; takbeż għall.

Standard — standard; bandiera; sanġacc; kies; mera; mudell li fuku tkis; li iservi ta mera jew ta mudell; fiss; li kiegħed dejjem hemm (f'locu) bla ma jitbiddel xejn jew katt; li kiegħed għalih (m'hux poġġut mal ħajt); *a standard rose*, warda (siġra) tielgħa (ticber) fin-nofs (m'hux poġġuta ma'l ħajt.

Standard bearer—min jarfa jew iżomm (ta) li standard, il bandiera jew is-sanġacc.

Standel—siġra xiħa; antica (li ilha) fil post.

Stander — min igħejn jew jati għajnuna; siġra li ilha (antica) fil post.

Stander by—wieħed min-nies li icunu iħarsu.

Standing—li ilu; li kiegħed; stabilit; li għadu; li jibka li ma jitfax; *standing army*, armata lesta dejjem għax-xogħol fejn icun hemm bżonn; *standing*, fama; *a man of high standing*, bniedem ta fama cbira (msemmi wisk) *standing*, wiekaf (arbulat).

Standish — platt għal clamar u'l pinna.

Stand point—il-loc fejn wieħed jokgħod; posizioni.

Stand still—twakkif; kagħd; *every thing is standing still*, collox wiekaf; *the engine was brought to a stand still*, il macna wakfet (żammet).

Stane (f'loc *stone*)—gebla; ħagra.

Stang—lasta; bastun; chejl tal art (li igħedulu ucoll *pole* jew *perch*, igib ħames jardi u nofs); sinna; nejba; *to*

*ride the stang*, jeħduc fuk bastun fuk spallejn żewġt irgiel bħala castig u biex jidħcu in-nies bic (bħal ma chienu jagħmlu f'xi pajjisi dari lill ragel li isawwat il mara etc.); ittir bl-ugigħ.

STANHOPE— carrettun b'żewġ roti bħal *phæton; Stanhope press*, xorta ta torchiu.

STANK — debbuli ; batut ; miedud sħiħ ; ħajt mibni għal apposta biex iżomm l-ilma ta wied etc.

STANK (temp passat tal verb *stink*).

STANNARY—miniera tal landa; taxxogħol fil (tal) minieri tal-landa.

STANNEL } STANYEL } xorta ta seker jew bies.

STANNIFEROUS—li jati il-landa.

STANTIEN—ara *stanchion*.

STANZA—strofa fil poesija; stanza ; camra; *stanzaic* ta li *stanza*.

STAPHELIA — ( ħaxixa ) koxriet illifgħa.

STAPHYLINE—li gej bħal (li għandu għamla ta) għankud għeneb; tal kampiena tal ħalk.

STAPHYLORAPHY — operazioni ( tattobba) meta iwaħħlu (iħitu) sakaf tal ħalk li icun maksum.

STAPHYLOMA } STAPHLOSIS } difett fil għajn; meta il ħabba tcun mkabbża il barra.

STAPES—il għadma ta gewwa nett tal widna; rabta b'faxxa ma dwar il għaksa gejja bħal 8

STAPLE—l-aħjar u l-ewwel (il fjur) tal għelejjel jew frott ta pajjis; suk; geżża suf; pil ; fiminella (ħolka ta gangetta etc. ) l-aħjar ; l-ewwel ; l-iprem ; tajjeb għal bejħ; li jista jokgħod fis-suk.

STAPLER—neguziant, bejjeħ u xerrej; *a wool stapler*, min jixtri u ibiħ is-suf.

STAR—chewcba; stilla; asterisc (*); bniedem ta ħila cbira fl-arti tiegħu ; għageb (bniedem msemmi ferm għassengħa jew għal għerf); timla, iżżejjen bli stilel ; tilma, tibbrilla jew tiddi bħala chewcba; *to thank one's stars*, tirringrazia l'Alla ('tgħejd li inti ixxurtiat); *order of the star*, l-ordni ta li stilla; *star led*, immixxi minn chewcba.

STAR BLIND —nofsu għama.

STARBOARD—in-naħa tal-lemin, abbord ta min icun wiċċu lejn il prua ; *starboard lines*, in-nies għassa jew tal *watch* ta abbord li icunu għan-naħa tal-lemin.

STAR BRIGHT—jilma,jiddi daks stilla.

STARCH—lamtu; illamtat; jebes; tillamta.

STARCHNESS—lamtar, jebusija.

STAR CHAMBER—korti, ta żmien ir-Re Carlu 1 tal Ingħilterra, li fiha chienu jiccundannaw chif iridu u jogħġobhom.

STARCHED—illamtat; jebes.

STAR CROSSED—xortih ħażina.

STAR CROWNED —incurunat bil cwiecheb.

STARE—ħarsa ċassa; sturnell; tħares ċass jew fitt f'wiċċ dac li icun etc; *to stare in the face*, tidher (jidher) ċar; *death stared them in the face*, chellhom il mewt fuk wiċċhom.

STAREE —dac li tħares f'wiċċu ċass jew fitt.

STARER—min iħares ċass jew fitt f'wiċċ dac li icun ; *I as starer, and she as staree*, (**Miss Edgeworth**, *Belinda)*, jena dac li iħares ċass u hia dic li lejha nħares ċass.

STARFINCH—(għasfur) il cudirross.

STARFISH—stilla tal baħar.

STARGAZER – wieħed li iħares dejjem lejn il cwiecheb; bniedem għażżien ma jagħmel xejn ; (ħuta ) iżżondu.

STARK — jebes (stendut bħal mejjet); kawwi ; f'saħtu ; jiflaħ ; collu chemm hu perfett ; compiut ; sħiħ ; għal collox sa kaddisu ; sa ruħu; pessmu; *the men that attended him were stark naked*,(**Macaulay**,*Hist. of Eng* ), in-nies li chellu warajh chienu għarwenin laħam ; *he is a starke heretic* (**Sir T. More**. *Works)*, eretcu pessmu (sa kaddisu).

STARKNESS—ebusija.

STARLIGHT—dawl tal cwiecheb.

STARLING – sturnell (għasfur).

STARLIT—collu cwiecheb.

STARMONGER—astrologu (wieħed li jifhem u jgħejd x'għandu jiġri billi iħares lejn il cwiecheb.

STAR OF BETHLEHEM — (pianta) ħalib it-tajr.

STARPAVED — mdewwed bil cwiecheb, kurkaċa waħda cwiecheb.

STARRED } mżejjen bil (collu, mim-
STARRY } li) cwiecheb; *a starry sky*, sema collu cwiecheb.

STAR SPANGLED — mdewwed bil (kurkaċa waħda) cwiecheb.

STAR STONE — ħaġra preziusa, xorta ta zaffir.

START — bidu; tluk; dehxa; kabża (b'katgħa); il cudirross ta dembu (għasfur); titlak, tibda; tati bidu; tinkata; tindehex; takbeż; tinkala minn loc fejn tcun; ittellak, iddihex (tati dehxa); tkabbeż; tferraħ (tbattal) bit-tija milli icun fiha; iggib kuddiem (scusa etc.); *to start after*, tmur wara xi ħadd; *to start against*, toħroġ candidat biex ticcontesta lill ħadd jeħor (ticcontesta); *to start an anchor*, takta ancra minn fejn tcun mkabbda fil kiħ; *to start for*, titlak (terħila) lejn jew għal; *to get* (jew *have*) *the start*, icolloc (tieħu) il vantaġġ; *by fits and starts*, ta cull tant, ta cull meta jatih.

STARTER — telliek; min jibda; principiant; chelb tal caċċa li jtajjar is-summien etc.

STARTING — bidu; tluk.

STARTING POST — it-tluk; il post tat-tluk f'tiġrija

STARTLE — tidhex; taħsad bil biża; takta, tbażża; tnaffar; tgherrex.

STARVE — tmut jew toktol bil ġuħ; tmut; toktol bil bard; tirżaħ jew treżżaħ.

STARVELING — xitla; siġra batuta; bil għaċċ; annimal batut; magħcus bil ġuħ jew bil bard; bil ġuħ; magħcus; batut, mirżuħ.

STARWORT — il margheriti settembrini.

STASIS — stanjar tad-demm.

STATANT — wiekaf bħal ljun f'arma.

STATE — stat, condizioni; fiex wieħed icun jinsab; katgħa; għamla; saltna; pajjis; żina cbira; pompa; tron (tużell); nazionali (ta li stat jew pubblicu); tgħejd; tgħarraf; *I have the honour to state*, għandi l-unur ngħejd (ngħarraf); *state affairs*, affarijiet ta li stat (nazionali jew tal pubblicu).

STATE BARGE — il gondla tar-Re etc.

STATE BED — sodda famusa (collha durata etc).

STATE CARRIAGE — il carrozza tar-Re etc. li joħroġ biha f'xi festi cbar.

STATE CRIMINAL (jew POLITICAL OFFENDER) — min jagħmel xi delitt fil politica.

STATED — stabilit; kiegħed; fiss.

STATELY — b'żina jew pompa cbira; grandius; manjificu; maestus.

STATETLINESS — cobor; pompa cbira.

STATEMENT — għajdun; dac li wieħed icun kal jew għarraf.

STATER — min igħejd jew igħarraf; piż (użin) ta li spiżżiari li igib ukija u nofs; munita Griega tad-deheb li tiswa dwar 16 il xelin, jew tal fidda dwar 3 xelini u nofs.

STATE ROOM — is-sala il cbira tar-riceviment fil palazz tar-Re etc; il cabina il cbira (l-ewwel waħda) ta bastiment.

STATES — corp legislattiv.

STATESMAN — politicu; raġel li jifhem tajjeb fil pulitica u fl-affarijiet tal gvern ta pajjiż.

STATICS — li studiu tad-*dynamics*, (fil fisica jew il meccanica) li juri ir-relazioni li hemm fil forzi meta icunu fl-equilibriu jew kegħdin etc; is-sengħa tal użin.

STATIC } ta li *Statics*.
STATICAL }

STATION — kgħad; wakfa fi viaġġ; stazzion; stat, condizzioni; impieg; post; tkiegħed f'post, f'impieg etc; *police station*, stazzion tal pulizia (corp tal għassa); *railway station*, stazzion tal ferrovia; *the Stations of the Cross*, il Via Sagra.

STATION MASTER — il cap stazzion (tal ferrovia).

STATION STAFF — straguardi; għodda tal periti.

STATIONARY — li ma jitkankal katt minn locu; li dejjem kiegħed; stazzionariu.

STATIONER — librar, min ibiħ il cotba etc.

